# MALAGASY CUSTOMS:

*NATIVE ACCOUNTS OF THE CIRCUMCISION, THE TANGENA, THE FANDROANA, MARRIAGE AND BURIAL CEREMONIES, &c.*


COLLECTED AND EDITED BY THE

REV. W. E. COUSINS,

*Missionary of the L. M. S.*



SECOND EDITION, REVISED.


PRINTED FOR THE USE OF EUROPEANS INTERESTED IN THE STUDY OF THE MALAGASY LANGUAGE.


ANTANANARIVO:
PRINTED AT THE L. M. S. PRESS.

1896.

# INDEX.

PEJY





## PREFATORY NOTE.

This second edition of Mr. Cousins's interesting little book is reprinted from the first, but I have tried to render it a little clearer by inserting inverted commas to mark off speeches from narratives. I have added half-a-dozen short songs to the section entitled "Vazo;" and of course the orthography is corrected up to our latest (and, as we believe, most correct) mode of writing Malagasy.

JAMES SIBREE.

*L.M.S. College, Antananarivo:*
23 *January*, 1896.

## I.—NY AMIN' NY FORA.*

MANGATAKA amin' ny Andriana ny loholona, raha hamora, dia asainy manao izy.

2.—Dia milaza amin' ny mpianakavy sy ny firenena fa hivaky volo amin' izay andro tiany.

3.—Ary nony efa tonga ny andro, dia mivaky volo ny renin-jaza hoforana amin' ny rano an-tsahafa, dia mipoa-basy iray vava, dia mandihy ny ray aman-dreny sy ny olona vory eo, dia mamono omby, dia andrahoina ny sasany ho an' ny mpianakavy vory eo. Soritana roa ny volo amin' izany mivaky volo izany. Ary ny hena, ny sasany omena ny havana manatitra vola hatao hasin-jaza.

4.—Ary raha vita izany, dia mifady ny ray sy ny renin-jaza sy ny ao an-tranony, ary miari-tory maka dihy, na mianatra, mandra-pihavin' ny andro hampakaran-drano; ary tokony ho efatra, na dimy, na enina, na fito andro vao mifehy voatavo hampakaran-drano.

5.—Ary nony tonga ny andro, dia mankany amin' ny Andriana hifehy voatavo. Koa dia entina ny voatavo arivolahy (voatavo misy tendany izany). Ary ny zaza velon-dray aman-dreny no mitondra ny voatavo, ary manao hamama io zaza io, mitondra vahy vory ravina sy fandrotrarana sy volafotsy sy hafotra atao hoe somangana. Ary dia mitafy lambamena manao fehin-tongotra volafotsy sy sampilahy. Ary dia mitondra lefona sy ampinga, fa handihy sy hirebika eo anatrehan' ny Andriana. Ary dia fehezin' ny vadin' Andriana ny voatavo amin' ny fandrotrana sy vahy sy volafotsy sy hafotra izay efa nentina.

6.—Ary nony voafehy ny voatavo, dia hobena, dia betaina ka atao hoe: "Alaolao kokoa." Dia atao ambony lohalika, dia atao an-tsoroka, dia hobena indray, dia atao an-doha. Dia mandihy eo anatrehan' ny Andriana vao mody.

---

* For another and fuller native account of the Circumcision ceremonies, see *Tantaran' ny Andriana eto Madagaskara*, Antananarivo: 1875; pp. 15-34.

Ellis . Hist M . I, 176 .

7.—Ary ny any an-tanána kosa dia mitohy temitra (manemitra izany). Koa raha ny any ambanivohitra, dia mahavita tena ny havan' Andriana; fa raha menabe, dia ny irak' Andriana no mitohy temitra, izay sakelik' Andriana no irahiny; fa raha amin' ny menakely kosa, dia ny tompo-menakely no mitohy temitra.

8.—Ary ny any an-tanàna dia mivoaka hitsena ny voatavo nofehezina, dia manatoa hoe: "Atoavy soa ranomasindrano manory (*or* : manoro), ehe!" Ary nony miakatra ao tanàna izy, dia mankao an-kianja aloha mandihy mitondra ny voatavo. Ary nony miala eo izy, dia manodidina intelo ny trano atao lapa dia vao miditra ao antrano. Ary nony tonga ao, dia mitsitsika ihany izy amin' io alina io, fa tsy be loatra.

9.—Ary dia mamola-toko kely androtriny ihany. Koa dia mamono ondrilahy iray, dia atsipy any ala-trano, dia atao taha-zaza. Ifandrombahan' ny olona io, nefa tsy rasaina.

10.—Ary nony maneno ny akoho, dia mandoaka ny voatavo izy, dia mihoby. Ary nony efa loaka ny voatavo, dia mijanona kelikely izy aloha, dia mamoaka ny mpitondra voatavo haka ranomasina. Dia mihira toy izao izy: "Ampilefaso ranomasin-dranomanory (*or* : manoro) ehe!" Ary nony efa tonga amin' ny rano halaina, dia manitrika intelo ny velon-dray aman-dreny mitondra ny voatavo hangalana rano. Ary dia mandahilahy ny eo an-tanety manao hoe: "Hanjaka andriana ombana ialahy; hahaleo ialahy, hahalasana; ho tian' Andriana, ho tiam-bahoaka; haka, efan' olona; halain' olona, efa; haharo vodi-tatatra ialahy." Dia feno ny rano amin' io misitrika intelo io, dia lolohavin' io velondray aman-dreny io ka entiny amin' izay tsara lalana hiakarany any an-tanàna.

Rehefa miakatra sy tsinjon' ny ao an-tanána dia apetrany eo, ary dia maka vatan' akondro lehibe izy hataony fototra hanaovany jiro raha alina. Dia maka voan' akondro feno voa, atao hoe 'akondro vokatra.' Dia maka voan' akondro mahia indray izy, ataony hoe 'akondro mahia;' sy maka hasina sy famoa sy volotara sy sandrify sy hafotra atao hoe 'somangana' sy fary ary vahy mavany. Dia miaraka atsangany amin' ny rano sy ny vatan' akon-

dro. Dia mipoa-basy iray vava, dia mamono ondrilahy sy mahandro vary hohanin' ireo mitondra ny zavatra ireo izy. Ary nony efa avy mihinana ireo, dia mihaingo ny any an-tanàna, na ny lehilahy, na ny vehivavy. Koa ny lehilahy mifehy manao satro-dava sy betaly sy salaka lambo-tapaka sy sampilahy voahangy sy vato ary manao fehin-tongotra volafotsy, sady mitana ampinga sy lefona.

Ary ny vehivavy kosa manao salotra rofia mainty atohy amin' ny volony, dia manao drakadraka izy sy rado ary kavina, dia miakanjo tsara sy mitafy lamba landy, koa ataony eo an-danin' ny sofiny roa akaikin' ny masony io rofia atao hoe salotra io. Izany no fihaingoan' ny vehivavy. Ary dia mivoaka izy, ka ny lehilahy mifehy dia lasa maka ny rano sy ny zavatra nangoniny teo, ary ny vehivavy kosa hanatoa rano sy hitsena rano any an-tsaha.

Ary ny zaza hoforana baben' ny lehilahy efa nifady, ka mitafy lamba landy ireo, ary dia mitondra ny zaza hiaraka amin' ny renin-jaza hitsena rano. Ary ireo lehilahy ireo no manao ny nahandro ho an' ny zaza hatramin' ny andro ifadiana. Mantsaka koa ireo, fa tsy misotro rano antsakaim-behivavy ny zaza mandra-pamorany azy.

11.—Ary ny mpaka rano, aloha kelin' ny hanaingana ny rano sy hanongotana ny vatan' akondro, dia mipoa-basy iray vava indray.

12.—Dia entiny ny rano sy ny vatan' akondro lanjaindroa lahy sy ny zavatra rehetra nangonina teo, dia mandihy sy mirebika eo alohan' ireo mpitondra entana ireo ny lehilahy efa nifehy. Mitana ampinga sy lefona ireo. Ary ilay velon-dray aman-dreny miloloha ny voatavo misy rano dia manao hoe mandrakariva: "Rano inona andra ity?" Dia mamaly ireo mpitondra ny entana eo aoriany ireo hoe: "E! ranomasin-drano-manory (*or:* manoro?)."

13.—Ary ny vehivavy mitsena dia manatoa hoe: "Atoavy soa ranomasin-drano manory (*or:* manoro) ehe!" Ary ny mpively amponga dia mively eo anilany eo handihizan' ny mpitsena sy ny tsenaina.

14.—Ary nony tafahaona izy, dia miverina ho any antanàna, ka mirebika dia mirebika ny mpitana ampinga sy lefona eny an-dalana eny. Ary dia tsy mbola miova ny fanaony mandra-pahatongany any an tanàna.

15.—Ary nony tonga any an-tanána, dia mandihy eo an-kianja izy rehetra, milanona sy mihira koa.

16.—Ary nony miala eo izy, dia manodidina intelo ny trano atao lapa izy rehetra. Ary raha vita izany, dia ifandrombahan' izay rehetra te-hanan-janaka ny akondro sy ny fary teny an-tsaha. Dia miditra an-dapa izy, dia avelany amin' ny tranolahy ny akondro mahia (trano atokana itoeran' ny mpamora sy fahandroan-kanina izany). Ary ny zavatra rehetra nangoniny teny an-tsaha dia ampidiriny ao an-dapa avokoa. Ary nony avy ao, dia samy mitondra ny zanany mody.

17.—Ary nony efa harivariva ny andro, dia samy mitondra ny zanany ao an-dapa indray izy, fa hanoha-jaza.

18.—Dia avoakany ao ala-trano ny zaza hoforana, ka alahany eo, ka ny zokiny ihany no avaratra, dia feheziny vahy mavany ny valahan-jaza rehetra. Ary rehefa voafehy, dia ohariny amin' ny volotara (ny volotara nangonina tany an-tsaha iny) ny halavan' ny zaza. Ary nony voaohatra, dia kapaina intelo ny volotara, dia ataony hoe: "Analanalao koa," isan' ny manapaka, sady manakora izy. Ary raha misy tsy tapaka amin' io tapahiny telo io ny bararata, dia matahotra izy, fa ataony fa ratsy fady ny zanany. Dia atsipiny ny ondrilahy ifandrombahany; atao taha-zaza izany.

19.—Ary nony voaohatra daholo ny zaza, dia miditra an-dapa daholo. Ary nony hiditra izy, dia miteny ny mpitondra zaza manao hoe: "Atoavy ny zaza." Ary mamaly kosa ny ao an-trano manao hoe: "Indreny ny noro soa, noro tsara, maromaroa no toy itony."

20.—Ary nony efa tafiditra an-trano kelikely izy, dia manorina ny vatan' akondro atao hoe 'fototra.' Dia maka fanoto hazo mena arỳ amin' ny tranolahy, dia misikina ny ny rain-jaza maromaro haka izany, dia akorainy ka asoitsoitrany ny tany ataony hoe 'tanin' ny ombelahy,' dia entiny miditra ao an-dapa, dia anapahany ny vatan' akondro, ataony tovitr' olona; ny sisa dia aoriny amin' ny tany ka totoiny amin' ilay fanoto teo. Dia alainy ny vilia manga (tany) tsy mbola nihinanana, dia aoriny tsara eo an-tampon' ny vatan' akondro, dia alainy koa ny tain' ombelahy efa voavolavola maina, dia atsangany eo anatin' ny vilia manga hodidinin' ny vato velona (vatoharanana) ataony solon' ny

lahinjiro, dia tetevany sabora; dia ampirehetiny ho jiro io, dia mihoby izy.

21.—Ary nony mazava ny jiro, dia mipetraka izy hitsitsika, dia alainy ny sahafa, dia asiany rano amin' ilay rano nandihizana; dia atao eo ilay volafotsy nataon' ilay mpiloloha rano sampilahy. Dia maka fantàka indroa fito izy, dia mipetraka manodidina ny olona indroa fito mbamin' ny mpiventy tsitsika mahay ka arahin' izy rehetra. Dia mitana ny fantàka teo ny olona indroa fito ka asisiny amin' ny masom-bolafotsy, dia miara-manainga ny volafotsy amin' ny fantàka izy, dia misambasamba intelo hoe: "Samba samba, Andriamanitra, Andriananahary."

Dia averiny indray ho tonga iraika ambin' ny folo, dia ataony hoe: "Hanana amby ampy, Andriamanitra, Andriananahary."

22—Ary nony vita izany, dia manao hoe izy:—

"Tsy hanihi-toho," dia valiany koa: "Tsy hanihi-toho."
"Tsy haka amalona," „ „ "Tsy haka amalona."
"Fa hanihi-bola," „ „ "Fa hanihi-bola."
"Haka anomby," „ „ "Haka anomby"

Dia manao hoe indray izy: "Tongoa tongoa ny tsitsy; rahampitso manango loha-tsitsy."

23.—Dia manao hoe indray ny mpiventy:—

"Hajijijijia." (*In Marovatana:* "Hadridridria.")

Dia hoy ny mpanaraka: "Handria."

| Dia hoy ny mpiventy:— | Mpanaraka:— |
|---|---|
| "Tsy zaza Rakoto; | "Handria. |
| Malaolao tanana: | Handria. |
| Torahan' tsy voa; | Handria. |
| Mitora-mahavoa. | Handria. |
| Malailay tratra: | Handria. |
| Tolonin-tsy lavo; | Handria. |
| Mitolo-mahalavo. | Handria. |
| Malailay tongotra: | Handria. |
| Enjehin' tsy tratra; | Handria. |
| Manenji-mahatratra. | Handria. |
| Tsy zaza Rakoto; | Handria. |
| Hajijijijia. | Handria. |
| Ny omby am-pahitra | Handria. |
| Itoeran' ny vorihangy.* | Handria. |

* Here used instead of the ordinary word *omby*.

| Mpiventy :— | Mpanaraka :— |
|---|---|
| "Ny tandroky ny vorihangy | "Handria. |
| Miaro ny vozony. | Handria. |
| Ny sofin' ny vorihangy | Handria. |
| Voan-tsikilokilony. | Handria. |
| Ny mason' ny vorihangy | Handria. |
| Voan-jerijeriny. | Handria. |
| Ny atidohan' ny vorihangy | Handria. |
| Henan' ny velom-bao. | Handria. |
| Ny lelan' ny vorihangy | Handria. |
| Mpifaoka ny ahitra. | Handria. |
| Ny lohan' ny vorihangy | Handria. |
| Henan' ny mpively amponga. | Handria. |
| Ny vozon' ny vorihangy | Handria. |
| Henam-pamaky. | Handria. |
| Ny trafon' ny vorihangy | Handria. |
| Henan' ireto zaza. | Handria. |
| Ny fanangan' ny vorihangy | Handria. |
| Henan' ny mpiloloha rano. | Handria. |
| Ny fatsin' ny vorihangy | Handria. |
| Henan' ny mpitsitsika. | Handria. |
| Ny soroky ny vorihangy, | Handria. |
| Ny mananetin' ny vorihangy | Handria. |
| An' ny mpamora. | Handria. |
| Ny tratran' ny vorihangy | Handria |
| Fanajam-bahiny. | Handria. |
| Ny tehezan' ny vorihangy, | Handria. |
| Na tsy hena aza, fofy. | Handria. |
| Ny siran' ny vorihangy | Handria. |
| Henan' ny mpitsoka anjombona. | Handria. |
| Ny vodin' ny vorihangy | Handria. |
| Henan-drain-jaza. | Handria. |
| Ny fen' ny vorihangy | Handria. |
| Henan' ny mpanidy vavahady. | Handria. |
| Ny loson' ny vorihangy | Handria. |
| Henan' ny mpiantso kabary. | Handria. |
| Ny rambon' ny vorihangy | Handria. |
| Mpiaro ny lalitra. | Handria. |
| Ny fon' ny vorihangy | Handria. |
| An' ny mpandrasa. | Handria. |
| Ny atin' ny vorihangy | Handria. |
| Henan-dahi-antitra. | Handria. |

| Mpiventy :— | Mpanaraka :— |
|---|---|
| "Ny tsinain' ny vorihangy | "Handria. |
| Henan-jazavavy. | Handria. |
| Ny vorivorin' ny vorihangy | Handria. |
| Henan' ny mahazaka. | Handria. |
| Ny havokavoky ny vorihangy | Handria. |
| Henam-binanto. | Handria. |
| Ny rorohan' ny vorihangy | Handria. |
| Henan' ny tsihy. | Handria. |
| Ny vavonin' ny vorihangy | Handria. |
| Henan' ny manavin' ny tazo. | Handria. |
| Ny aferon' ny vorihangy | Handria. |
| Fitentenana. | Handria. |
| Ny tongotry ny vorihangy | Handria. |
| Ambany mahaleo ; | Handria. |
| Ny tenany tontolo | Handria. |
| Zakany avokoa." | Handria." |

24.—Dia mihoby indray izy manao hoe : "Ho tsara fara, tsy haria ra, ho mora fery."

| | |
|---|---|
| "Lasan-kiantsinanana ; | "Handria. |
| Haninona any hianao ? | Handria. |
| Hitondra ny handronana.* | Handria. |
| Hataony inona izany ? | Handria. |
| Hamotrahany ny ambora." | Handria." |

| Dia hoy ny Mpiventy :— | Mpanaraka :— |
|---|---|
| "Ny merana tontolo | "Handria. |
| Napotrany avokoa. | Handria. |
| Hanaovany inona izany ? | Handria. |
| Hataony trano be soa. | Handria. |
| Ny lavany atsinanana | Handria. |
| Fivavahan' ny velona. | Handria. |
| Ny sakany atsimo | Handria. |
| Fiantsampazan' akoho. | Handria. |
| Ny lavany andrefana | Handria. |
| Fiankinan' ny velona. | Handria. |
| Ny sakany avaratra | Handria. |
| Fanajana ny vahiny. | Handria. |
| Ny varavaran-dRakoto | Handria. |
| Maresa-miditra, | Handria. |
| Faly vohana. | Handria. |

* Here used instead of the ordinary word *famaky*.

| Mpiventy :— | Mpanaraka :— |
| --- | --- |
| "Ny andry atsimo | "Handria. |
| Famatoran-tamanana.* | Handria. |
| Ny andry ampovoany | Handria. |
| Fitambolena-noro. | Handria. |
| Ny andry avaratra | Handria. |
| Famatoran-karafy.† | Handria |
| Tsy harojy, fa vola. | Handria. |
| Ny farafaran-dRakoto | Handria. |
| Fisampazan' ny velona, | Handria. |
| Andriany finaritra. | Handria. |
| Ny sakamandimby | Handria. |
| Handimby mahaleo. | Handria. |
| Ny haran-dRakoto | Handria. |
| Tanjaky ny trano. | Handria. |
| Ny vovonan-dRakoto | Handria. |
| Fiankinan' ny maro, | Handria. |
| Tohan' ny be. | Handria. |
| Ny tandro-tranon-dRakoto | Handria. |
| Tavoan-jerijery, | Handria. |
| Voninahitry ny trano." | Handria." |

25.—Sary hira mifanaraka mitovy ity: "Ity anak' andriambavy lasan-kiantsinanana." "Haninona any hianao?" "Hamboa-bata-mena." "Hasiana inona izany?' "Hasiana ny volan-dRakoto. Itony volan-dRakoto mameno vata be."

26.—"Mamangipangi-pahitra. Hatao inona izany?" "Hasiana ny ombin-dRakoto. Itony ombin-dRakoto mameno fahi-be. Ny fahi-ben-dRakoto, raha feno mihika ka mampiady tandroka indray. Ny ombin-dRakoto, raha avoaka handrasana, manolikoly tanjona, manapitra tanety."

27.—"Mamangi-pamoloana. "Hatao inona izany?" "Hasiana ny varin-dRakoto. Itony varin-dRakoto toa fasika miavosa, toa alanana miandròka. Itony andevon-dRakoto mameno hadi-vory, mameno trano be."

---

* Here used instead of the ordinary word *sanok' omby*.

† Here used instead of the ordinary word *fiadiana*. It will be noticed that words obsolete in Imerina in the ordinary sense are used in these Circumcision ceremonies. These words are, however, still in common use in several of the dialects.

28.—"Atsy atsinanana atsy misy rano mangaly mainty. Tsy misy mahafaka izao afa-tsy ireto zaza notsitsihina."

29.—"Atsy avaratra atsy misy haravia telo fototra, izay maka izao, ny tanany voa hery, ny tongony voa tsilo; fa hany mahazo izao ireto zaza tsitsihina."

30.—"Dia ho zozoro tsara rano ireo, ho tatamo tsara farihy, ho tsara mandrakizay."

31.—Dia mihoby indray izy hoe: "Ho tsara fara, ho mora fery, tsy haria ra." Dia vao izay no mitsahatra ny manetsiketsika ny volafotsy amin' ny fantàka indroa fito.

32.—Koa dia afafiny amin' ny ankizy sy ny olona ao an-trano io rano an-tsahafa nanaovany tsitsika io. Koa intelo izy no manao ireo tsitsika rehetra ireo mandrapanenon' ny akoho.

33.—Dia tonga ao ny mpihira manati-dapa avy any antanán-kafa rehetra, dia 'Masoandro tsy roa' no ataony hira. Koa izay Andriana manjaka no ataony hoe 'Masoandro tsy roa, fa masoandro tokana ihany.' Arahin' ny avy any an-tanàn-kafa izany.

Dia hoy koa izy: "Ny rain-jaza atoana, ny renin-jaza atoana, avy manasin-jaza izahay ka manatitra ny fary raiki-bololona sy ny rano feno vilia." Ary raha vita izany, dia manao izay hira tiany hatao eo izy; ary rehefa manao elaela izy, dia misy mandihy eo. Ary rehefa nihira maromaro izy, dia milaza handeha. Fa hoy ny ao antrano: "Tsy foinay, tsy foinay;" dia manao hira iray indray izy, dia milaza indray, etc. Ary rehefa handeha hody ireo mpanati-dapa ireo, dia tolorany voasary isan-olona, dia isaorany, dia mody, dia diasan' ny hafa kosa indray. Ary raha sendra tsy tonga faingana ny mpihira manati-dapa, dia manao ny ao an-trano.

34.—Ary nony efa maneno ny akoho, dia maka voatavo arivolahy iray isan-jaza indray izy, dia loahany ao andapa ka hobeny sy akorainy, hangalany rano mahery hanasana ny ferin-jaza rehefa voafora. Dia avoakany ireo mpaka rano mahery ireo, koa mihira hoe izy: "Ampilefaso ranomasin-dranomahery, ehe!" Ary ny mpitondra ampinga sy lefona dia eo alohany. Ary ny rain-jaza no ireo mandeha ireo. Koa raha vao mivoaka izy, dia enjehin' ny renin-jaza mandra-pahatongany eo am-bava-

hady, koa mifanenjika mafy izy ireo. Ary miteny hoe ilay mitana ampinga: "Zana-boromahery." Ary hoy ny mpitondra voatavo: "Manatody am-bato." Dia manao toy izany ihany izy sady mihazakazaka mafy mandra-pahazony rano ka mandra-pahatongany ao an-tanàna.

35.—Ary nony efa mby eny am-bavahady izy, dia mija nona kely ny mpitondra voatavo, fa ilay iray mitondra ampinga sy lefona miakatra mihazakazaka mafy dia mafy, ka torahan' ny ao an-tanàna rehetra izy, ary dia misoroka tsara izy handalo ny mpitoraka eo am-bavahady. Dia miakatra ny mpitondra rano mahery kosa, nony tonga ilay mitana ampinga; kanefa ny angalany io rano mahery io dia amin' izay rano maria. Ary ny vehivavy ao an-tanána kosa tsy mitsahatra manatoa hoe: "Atoavy rano soa rano-masin-drano mahery, ehe!" mandra-pahatongan' ireo mpaka rano mahery ireo.

36.—Ary nony tonga ny rano, dia manodidina ny trano atao lapa intelo ireo mpaka rano mahery ireo vao miditra ao an-dapa.

37.—Ary nony efa voapetraka ao an-dapa ny rano, dia mandrary voatokana ny renin-jaza; koa mifanontany hoe: "Mandrary inona hianareo?" Dia valian' ny sasany hoe: "Mandrary sandrify izahay." Ao an-dapa io. Ary ny mpamora dia mitetika ny akondro mahia ao amin' ny tranolahy. Ary nony vita ny sandrify dia ahantony amin' ny lafin-trano atsinanana. Ary nony voatetika ny akondro, dia atokotokony hitovy isa amin' ny zaza. Dia mivoaka avy ao an dapa ny rain-jaza mitondra ny sandrify, dia mandady mandra-pahatongany any amin' ny tranolahy, hakany ny akondro mahia voatetika any. Dia miverina indray mandady ho any an-dapa. Nony efa samy mitondra ny akondro voatetika ao anaty sandrify isan-jaza avy ka tonga ao an-dapa, dia samy omeny mangingina ny renin-jaza izany.

38.—Dia apetrany tandrifin' ny varavarana ny tary (ampongalahy), dia alainy ny ombelahy menakely mitrongy tany dia audidiany kely, amin' ny antsy izay hamorana ny zaza ny sofin' iny.

39.—Dia maka zaza efa voafora ela izy, dia apetrany ao ambony tary ka ambanany amin' ny antsy, anefa tsy

forana intsony akory ; dia omeny akondro iny, dia avelany handeha.

40.—Dia tsy avelany hitomany iny, fandrao mitomany ny zaza hoforana, hoy izy.

41.—Dia entin' ny rain-jaza ny zaza hoforana, koa mipetraka eo ambony tary izy mitrotro sy mihazona ny tongotra aman-tanan' ny zaza hoforana ; koanefa ny zokiny ihany no aloha, fa tsy fanao ny zandry mihoa-joky.

42.—Ary ny renin-jaza mandady avy any an-joro-firarazana, koa mianatsimo mitondra ny harona sandrify misy akondro voatetika atao hoe 'fadi-jaza,' ka atontotontony ho latsadatsaka, fa eo aoriana kosa misy iray mandady mitsimpona ny latsaka, koa mifamaly hoe izy : "Tsy ho azon-tsampona, tsy ho azon-tambana." Dia manao toy izany izy mandra-pamorany ny zaza.

Ary ao am-baravarana kosa ilay nitondra ampinga sy lefona naka ranomahery ka mitsangana eo mibitaka mipiaka ampinga hoe : "Lehilahy, ho tahaka ny soa, ho tahaka ny tsara ialahy, hahaleo, hahalasa, ho tian' Andriana, ho tiam-bahoaka, haharo vodi-tatatra ; halain' olona, efa ; haka, efan' olona ; lehilahy ho tian' Andriamanitra ialahy." Dia izany no ataony mandra-pahavita fora iny zaza iny.

Dia entiny mitsangana ny zaza, ka tatazany voridamba lamba sarika eo ambanin' ny ferin-jaza ; ka raha tsy misy lamba sarika, dia fonjozoro no asolony azy. Dia misy afon-jozoro arehitra eo an-dapa eo, ka tondrahany rano (ilay rano mahery) ny ferin-jaza, dia ampamindroiny sy aseraserany kely eo amin' ny afon-jozoro ny zaza, dia entiny mody any an-tranony.

43.—Ka dia toy izany no fanao mandra-pahavitan' izy rehetra. Koa rehefa samy vita, dia samy mampamindro ny azy amin' ny afon-jozoro avy any an-tranony. Dia mipoa-basy iray vava eo anilan' ny lapa, dia vita.

44.—Ary raha misy te-hananganjaza, dia mandoa sikajy eo izy, dia zanany izay zaza nandoavany sikajy. Ary izay rain' ny zaza forana dia mandoa sikajy isan-drain-jaza, ary kirobo isan-dapa ; ho an' ny Andriana ireo vola ireo. Ary misy fandoavam-bola koa eo ho an' ny mpamora.

45.—Ary nony efa afaka herin-taona, dia misaotra, koa amin' io, raha misy zazalahy teraka teo anelanelan' io taona io, dia forana amin' izany, ka atao hoe 'fora-kely' no ilazana izany.

46.—Dia mamono omby koa. Io omby vonoina io dia samy maka ny anjarany araka ny voatonona (§ 23). Ary ny trafony esoriny, dia ampilolohaviny trafon-kena avokoa ny zaza hoforana, dia tsitsihiny hoe; "Ho soa, ho tsara, ho tian' Andriana, ho tiam-bahoaka, haharo vodi-tatatra, ho ela velona, ho tratra antitra, hahazo mihary."

Ary raha vita izany, dia vita ny fomban' ny fora.



## II.—KABARY FANAO AMIN' NY FAMPAKARAM-BADY SY NY FISAORAM-BADY, ETC.

"IZAO moa, tompokolahy, fa dinidinika ambany tafon-trano, koa vory isika mianakavy, na ny ray aman-dreny, na ny zoky be toa ray, na ny zandry mahaleo mahalasa, koa hiteny alohanareo izany, ka dia aza tsiny. Ary raha afaka ny tsiny, trarantitra Itompokovavy, aza marofy, mifanantera amin' ny ambanilanitra; ary raha mby amin' Itompokovavy ny saotra sy ny arahaba, dia mahenina andria-mpanana ny arahaba, isika mianakavy etoana dia masina saotra amam-bavaka, hahamasina an' Itompokovavy, hiadanana eran' ny varavarana; dia fohifohy ihany moa, fa izany no ela, tompokolahy; fa izao no fitenin' Andriananona, ary ny navelan-dRanona: midodododo, mihazakazaka, mamoha varavarana, mangataka ny fara, mangataka ny dimby; fa raha vola no omenareo, na omby be, na trano be soa, manam-pahalaniana izany; fa ny fara, ny ho dimby mandrakizay no angatahina aminareo; koa anefa izao no fitenin' Andriananona: Tsy misy mandady hazo tsy fantatra; fa tahaka an' ilay lava mandry amorom-patana: 'Tsy zovy, fa izaho ihany;' molobilany iray mihodidina, ka tsy misy hafa; ka matoa ma-

ngataka, havana, ka dia avy mitoritory ravina amana midinidinika, koa dia vohay varavarana, hono, tompoko e!"

2.—Mamaly izay havana ao an-trano manao hoe: "Marina izany, tompokolahy, kanefa marina hovaliana, ka hamaly izay teninareo moa; koa vory eto moa isika mianakavy, ka tsy dia teny ifanosehana, fa omen-dry tompokolahy halahatro, koa ny tsiny dia lasa ho any an-tany tsy aleha; ary ny saotra natao dia midodododo ho any Ialamasina hahamasina ny Manjaka; isika etoana dia veloma, hotahin' Andriamanitra sy ny razana, ho maro fara, ho maro dimby, ho tanteraka an-tsakany, ho loaka an-davany."

3.—"Marina izany, tompokolahy, fa raha avy Andriananona, midodododo sy mihazakazaka, mamoha varavarana mangataka, dia sitraka, dia telina, fa dia manome izahay; fa ny tsy toa azy aza omena, koa mainka fa izy, tsy olonkafa, fa iray, toy ny hoe: 'Mivoaka, manambolo, miditra, manambolo;' koa anefa, na dia omena aza, ento izao fiteninay izao ho any aminy, fa tahaka ny hoe: 'Farafarana tsy dia mitovy, ary didiana tsy ary somaka;' ny fanambadiana tsy nafehy, fa nahandrotra, fa ny teny ifanekena ivadihana, koa raha tsy hiditra amin' ny fitondran' andriana amim-bahoaka, toy ny kitay telo an-dalana, ka ny roa alanon' ny lahy, ny iray alanon' ny vavy, izahay dia tsy manaiky, tompokolahy; ary raha avy koa izay tsy marina, dia tsy mifanantona, fa ataovy araka ny analana no ametrahana, ary raha avy koa ny farany, ny anay dia tsy entin-doloha, ary volon' akoho tsy maty tsy anjorom-patana, tsy vadin' ny maro lahy, fa izy irery no amoahana; ary ny trosa, dia tsy arahin-trosa ny anay; ary ny zaza ampy mihira dia anay; dia izao no fiteninay, koa atao renareo, tompokolahy."

4.—Mamaly indray ny mpaka: "Marina izany, tompokolahy, fa hoy ny fitenin' Andriananona: Tsy manarabato aman-kazo hianareo, fa manaraka olona ihany, ary tsy mba ny sarambaben' ny kintana, fa ny Telo-no-ho refy, fa izay fitondran' andriana amim-bahoaka, dia matokia, fa tsy anovana, tompokolahy e; fa tahaka ny hoe: 'Vady loloha tsy vady: anabavy rahateo.' "

5.—Miteny indray ny mpamoaka: "Ary izany koa, tompoko e, no lazaina aminareo: mbola tanora ny zaza, ka tsy mbola mahalala tokan-trano loatra, koa aza isoronana; raha manao ny tsy mety, anaro; ary tolory tao-zavatra hatao, fa raha tsy manao, tsy manana; ary lazaina aminareo koa, fa lehilahy sy vehivavy, andrao avy izay adin' ny lalám-panambadiana, fa ny fo rano mafana ka mahapotsimaso, mahafa-nify, mahatapa-tanana aman-tongotra; raha manao izany ny anay, dia vady afaka, ary tsy efa foana."

6.—Mamaly ny mpaka: "Marina izany, tompoko e, fa tsy ireo zaza ireo no mivady, fa isika vaventy; ka raha ratsy fitondra vady, koa ny lahy hanao tenin-dahy, ny vavy hanao akohovavy maneno, dia isika mianakavy no miara-tezitra, fa tsy hianareo ihany."

7.—Mamaly ny mpamoaka: "Marina izany, tompoko e, dia sitraka, dia telina, fa tsara izany, fa dia saotra no ataonay."

8.—"Dia ataovy ny saotra, tompoko e." Dia manao ny zokiny indrindra eo an-trano: "Antsoina Hianao, Andriamanitra, Hianao, Andriananahary, sy ny razana, ny tany masina onenana, ny masina rehetra, ireo zaza ireo anie tsy hifaniho vintana, ho maro fara, ho maro dimby, hananjazalahy, hanan-jazavavy, hambinin-tsaotra anie ireo." Dia miteny toy izany ny ao an-trano rehetra.

9.—Dia miteny indray ny mpaka manolotra vola hatao vodiondry: "Izao moa no lazaina aminareo, tompoko, dia manatitra ny vodiondry; tsy sahaza ho anareo, fa ondrilahy be hofaka amana omby rangaranga no tokony ho anareo, fa hajam-bolana amin' izay nentin' ny razana, koa dia aza fanahy manan-tsiny, hono, tompoko e."

10.—Mamaly ny mpamoaka: "Marina izany, fa nony tsy izany fomban' ny ntaolo, dia avela hatao amin' ny tokan-trano, fa dia tsy misy tsiny."

11.—Ary rehefa vita izany, dia hihinana. Dia miteny indray ny ao an-trano: "Ny amin' ny fihinanana, tompoko e, dia aza manan-tsiny, fa tsy mahita izay vanombanona loatra." Mamaly ny mpaka: "E! aza dia manalady misy, tompoko, fa izay eo dia iarahantsika mianakavy homana e." Ary eo am-pihinanana miteny matetika ny tompon-trano manao hoe: "Hano, tompoko e." Dia mi-

teny kosa ny mpaka: "Mba homána ary, tompoko, hianareo, fa izato izy toa homana ila toy ny rafi-dratsy e." Dia hoy ny ao an-trano eo: "Dia hianareo aloha no hampihinanina, fa izahay mbola hihinana miadana."

12.—Ary rehefa vita ny fihinanana, dia petrahana ravina eo anoloan' ny mpaka, dia apetraka eo ny vongan-kena atao isan' ny mpaka, na firy na firy (tolotra no anaran' ireo). Ary ny reniben' ny zaza hanam-bady dia tsy mihetsiketsika, fa mipetraka eo am-pototr' andry, ambara-pahalasan' ny zazavavy sy ny olona hiaraka aminy.

13.—Ary rehefa mby any an-tranon-dralehilahy naka vady, dia ambara amin' ny mpianakavy avokoa ny teny rehetra nataon' ny havan-dravehivavy, dia misy saotra indray: "Antsoina, etc." Ary misy haladim-pihinanana koa, ary dia misy vongan-kena kosa indray ho an' ny havan-dravehivavy manatitra, dia entiny manodidina ny trano izy mivady; ary ny an' ny sasany misy manao faditra, fa ny sasany tsy manao; ary raha Andriana no manam-bady, dia tsy mandeha maka ny vavy ny lehilahy, fa miandry ao an-trano ihany; fa raha Hova, dia mankany an-tranon-drain-drazazavavy ny lahy haka ny vadiny.

### Ary izao koa no Fomban-tany fanaon' ny Razana ny amin' ny Fisaoram-bady, etc.

(1) *Ny fisaoram-bady.*

Miala tsiny aloha. Ary raha vita izany fialan-tsiny izany, dia izao no teny atao: "Avy izay fanambadiana tsy lavorary noho ny fanambadiana tsy nafehy, fa nahandrotra, koa avy izay hisarahana noho ny teny tsy mifanaraka, ka mandehana hianareo, hoy Ranona, mankany amin' ny ray aman-dreny nakana, izay nangatahana sy nanome ary namoaka, manatitra ny fisaorana an-dRanona. Ka dia manána zara, hono, hianao, tompokovavy, na fotsy, na mainty, na atsinanana, na andrefana, na atsimo, na avaratra."

Ary dia izao kosa no valin-teny ataon' ny ray amandrenin-drazazavavy: "Marina izany, tompokolahy, fa misaotra azy izahay, raha tsy manao fanambadian-dratsy, fa mifametraka mora, ka misaotra madiodio, fa ny misaramaty no ratsy, dia samia hotahin' Andriamanitra."

(2) *Ny vady tra-nemna.*

Raha tsy mbola tapitra ny roa ambin' ny folo andro, dia azon-dralehilahy averina indray ny vadiny, raha mbola tiany.

(3) *Ny manao taha ratsy.*

Ary izao no zavatra aterin-dralehilahy amin' ny vadiny, raha manao taha ratsy: akoholahy mena sy tehina sy hoto (vorivorin tsarika) ary vola latsa-paheniny. Ary ny hevitr' ireo zavatra ireo dia toy izao: Ny akoholahy mena dia famonon' ny ntaolo, raha nanorina andry na nanao zavatra tiany haharitra ela, dia hahamafy ny raharaha no nanaterany azy; ary ny tehina dia toy ny manao hoe: "Na dia manjoko aza hianao, mbola vadiko;" ary ny hoto koa dia toy ny manao hoe: "Raha tsy fotsy toy izao ny volonao, mbola vadiko hianao, fa tsy afaka;" ary ny vola latsa-paheniny dia ohatra amin' ny tsy ampy, ka toa maniry an-dravehivavy tsy hahita ny ampy sy ny lavorary.

(4) *Ny vady tra-drafy.*

Raha tsy mbola nilazana ravehivavy fa hirafy izy, ka hitany tampoka ao amin-dralehilahy ny vehivavy izay ho rafiny, dia afaka ravehivavy.

(5) *Ny sao-dranto.*

Raha handeha lavitra ny lehilahy, ka tsy mety mitoetra ravehivavy, dia isaoran-dralehilahy izy, kanefa tsy mahazo manambady mandra-pahatongan-dralehilahy.

(6) *Ny vady ahantona.*

Ny vady tsy isaoran-dralehilahy no atao hoe 'Vady ahantona.'

(7) *Ny mananton-jaza.*

Raha efa nisaoran-dralehilahy ny vadiny, kanefa ny zanany, raha miteraka izy, dia zana-dralehilahy, dia 'Mananton-jaza' no anaran' izany.



## III.—KABARY FANAO AMIN' NY FANDEVENANA.

HOY ny mpitondra tenin' Andriana, rehefa vita ny fomban' ny kabary :—

"Izao no fitenin' ny Manjaka, koa ambara aminareo mianakavy : Maty Ranona, koa ambarao azy mianakavy, fa raha azo novidim-bola aman-karena, tsy mba nitsitsiako fananana na hoatrinona na hoatrinona, fa ny aina voazaran' Andriamanitra, ka lasan' Andrianampoinimerina sy Ilahidama sy Ranavalomanjaka izy ; ka ambarao azy mianakavy kosa, hoy Itompokovavy, fa soa koa raha soa izay nataon' izay lehilahy izay, ka izaho Andriana mahavaly soa, ary tomoetra amin' ny taratasy, ka tsy mba hohadinoiko ny soa natao, fa izay fitia nataoko tamin-dRanona tsy anovako, fa afindrako aminareo zanany, hoy ny Manjaka ; ary ambarao azy mianakavy sy ny ambanilanitra, fa noho ny soa nataon-dRanona dia indreo kosa Ranona sy Ranona mandimby azy."

2.—Dia mamaly ny zanaky ny maty manao hoe : "Aoka ary, tompoko, fa nony tsy izany solo-bangon' ny ntaolo efan' ny taloha, dia tsy vanona hitsangana etoana, fa maty ray, ka vory ny havan' ny Manjaka, ny ray aman-dreny, ny havan-tontolo, ka hiteny alohan' izany, ka dia aza tsiny ; ary raha afaka ny tsiny, raha afaka ny fondro, manan-jara ny manana ny hasoavana, fa ny Manjaka no tompon' olona, ka izy no ampandrenesina aloha, ka na izao aza no manjo, ditsika ny maso, tapaka ny loha, ny tany misy Andriana, ny fanjakana misy tompo, ka raha hiteny ny vava : Trarantitra hianao, Rasoherimanjaka, aza marofy, mifanantera amin' ny ambanilanitra. Atoana ny havan-tontolo, ny sakaiza tiana, avy mandevina tsy amimbola, tsy amin-karena, ka avy noho ny soa nifanaovana, ka mandevina ny maty, mamao-dranomaso ny velona.

3.—"Atoana hianao tanàna omba-monina, tsy manao vato latsaka an-kady, tsy manao voin' ny azony, fa mampisambotra ny haren-tsy ampy, nampisotro rano ny velona.

4.—"Atoana hianareo navelan-dRanona, toy ny hoe 'Varavara-nivoahany no anareo, fa ny manjo antsika rehetra,' koa aza dia miondrika amin' ny alahelo ihany, fa mihevera

Ellis. Hist. M. I. 233.

izay ho entina manana azy, fa manaova alahelon' omby, ka sady miraoka ahitra no mimàmà. Ary hoy no fitenin' izy mianakavy aminareo havan-tontolo, na ny kely, na ny lehibe: Ny fankasitrahana, hono, ny fankatelemana, dia aza ny ratsy no ifanodiavana, veloma hifamaly soa, ary afaha loza amin-antambo, ary ny fisaonana dia tsy misy, ary ny levenana, izay tatana atao etoana, aza manan-tsiny izy mianakavy, fa ny harena moa lahy efa ela nahalaniana, fa miaramila e. Ary toy ny hoe 'Ny harena rano an-tamibato,* ka raha tazanina, mangoratsaka ihany, fa raha raofina, tsy ahazoana.' Toy ny vongon-tany an-drano lava, teo ihany fa levona; ka dia hoe no atao, 'Tsindriry fandriry, holatafa, fa tafa, fa izay kely alana eto mahafaha ny rano an-tany mena.'

5.—"Ary izao alehantsika etoana izao handevin-kavana, koa samy te-ho afa-pady, fa raha misy mifandrombaka, dia afatory; ary ny vola ratsy dia tsy atao fialana."

6.—Miteny ny zanany, rehefa nanao fomban-kabary: "Raha avy ny tenin' ny Manjaka entinareo lehibe, dia hoy kosa ny fiteninay, tompokolahy: Ento amin' ny Manjaka izao teninay izao: fa velona, nomeny voninahitra; narary, notsaboiny; maty, aleviny; ka raha avy izato teniny mandevina ny maty, manome toky ny velona, hanasina ny Manjaka izahay.

7.—"Ary raha vita izany, ny fankasitrahana, ny fankatelemana, fa dia misaotra Andriana izahay, raha tsarovan' ny Manjaka, dia afaka ny alahelonay mianakavy, ary ento kosa izao teninay izao: fa ny soa ataon' Itompokovavy tsy mba azonay valiana vola aman-karena, fa toky kosa no ataonay: toy ny tefy tany ditra, ka aleonay tovonana toy izay hanalana; fa na dia lasa aza izay lehilahy izay, tenany no lasa, fa namela lehilahy, namela anay, ka ny fanahiny sy ny sainy sy ny fahendreny mbola eto aminay zanany ihany. Ary ny aminareo havana rehetra, na ny loloha, dia matokia, tompokolahy sy tompokovavy, fa tsy anovanay izay fitondran' izay lehilahy izay, fa ataonay toy ny ravin-kazo nanintsana, ka ny sisa no ampanirina."

8.—Ary rehefa ho vita, dia hoy indray ny teniny: "Ny mitatana sarotra, ary be no herehina, ka raha misy tsy enin-tatana, milazà e."

---

* *Or:* tani-bato.

## IV.—KABARY NATAON-DRABEARANA SY RABEZANDRINA TAMIN' NY FATIN-DRAINY.

"IZAHAO ary, tompokolahy, fa hitsangana ary ity, ka tsy izay soa no itsanganana, ary tsy sahoby no itsanganana, fa fatin-dray no itsanganana, koa mitsangana tsy zoto, ary mandahatra tsy fidiny. Fa nony tsy izany hoe solo-bangon' ny ntaolo, tsy mitsangana, ary tsy miteny, fa maty ray, ka tapaka ny loha, ditsika ny maso, fa nataon' ny ntaolo manan-jara tsy fidiny; ary izany maty ka manan-janaka hisolo, hanome toky Andriana, hamelo-maso ny maty, hanohy ny soa nataon' ny razana, ka fandrotrarana antanàna aolo, koa ny zanany mpandimby; koa izaho no mitsangana izany, ka na hitsangana aza, tsy dia hodododoina ary tsy hohazakazahina, fandrao misy eto ny havan-dRabodonandrianampoinimerina, ary indreto eto ny ray aman-dreny ka itenenana; ka dia aza tsiny, aza fondro, aza tsy hahaleovana, aza tsy hahalasanana, aza tsy itoviana amin' ny lehilahy manan-drariny, raha samy rariny no enti-manompo.

"Ary raha afaka ny tsiny fanalan' ny vava, ny arahaba hatao, ny hasina homena. Trarantitra hianao, Ranavalomanjaka, aza marofy, mifanantera amin' ny ambanilanitra, fa raha mby aminao izany hasina sy arahaba izany, dia mahenina azy mirahalahy mianadahy avy sy izay loloha navelan' Andrianampoinimerina sy Radama; veloma ho masin-tsaotra amam-bavaka; hahita izay hahamasina anao, Ranavalomanjaka, hiadanan-dreo mianakavy. Ny naterak' Andriamasinavalona, ny navelan-dRalambo amin' Andrianjaka, veloma izany ho masin-tsaotra amambavaka, hiadanana amin' izay handrianana, tsy hiova fenitra. Ary indreto etoana Tsimahafotsy, Tsimiamboholahy, Mandiavato, efa-dray efa-dreny, sy Voromahery, ka tonga etoana; fa matoa tonga eto, havana avokoa; ka veloma lahy hianareo, fa hianareo no tany onenana ilevenan' ny maty, ka raha tsy manao vato latsaka ankady; tsy manao toraka am-pivalanana, ary tsy manao 'tsindrio, fa resy,' fa mandevina ny maty, manome voninahitra ny velona; koa ny maty no mby antsolana, mitoetra aminareo izao, ka veloma lahy hianareo, aza ny ratsy no ifanodiavana, ka izay saotra amam-bavaka ataonareo hahamasina ny Manjaka, hiadanany amin' ny tany."

2.—Ary dia natao tamin' izay ny hasina. "Ary raha vita izany, ny fankasitrahana noho ny soa nataonao Manjaka; velona, nomenao voninahitra; maty, tsaroanao tompony; ka izany soa ataonao Manjaka izany tsy azonay valiam-bola amin-karena, fa ny aina sy ny fanahy no entinay mamory izao finari-bavan' Andriampoinimerina sy Ilahidama izao. Koa dia toky no omenay anao, Ranavalomanjaka, fa raha izao soa nataon-dRamahery tamin' Andrianampoinimerina sy Ilahidama izao, ka inty mby aminao, Ranavalomanjaka, ka hitanao Manjaka izany, ka raha lasa Ramahery, tsy nanao soa tsy hisy farany izy, fa mamela azy mirahalahy, mpanohy ny soa nataony. Koa izao soa ataon' izy mirahalahy eto anoloanao Manjaka izao, hitanao tompony izany, ka nomenao voninahitra; koa, indro, ikakimatoa mbola velona hanamasina anao Manjaka, fa Ratsimiziva no lasa, ka na lasa aza izy, tsy lasa tsy hisy farany, fa namela ombelahy soa, fa tsy farihy maty maso, ary tsy tanimbary maty kolokolo, ka indreto izahay mirahalahy, zaza navelan dRatsimiziva hanampy an' ikakimatoa hiaraka hanamasina ny Manjaka, hanohy ny soa nataon' ny razana, koa dia toky no omena anao, Ranavalomanjaka; raha izay soa nataon-dRamahery sy Ratsimiziva izay, fa, indro, ikakimatoa mbola velona, ataonay tefy tanimanga, koa aleonay tovonana toy izay hanalana, koa izay sitraky ny fonao, na ho lavitra na ho akaiky, na ho eto an-toerana na ho ampandehanana, na ho sarotra na ho mora, matokia marimarina hianao, Ranavalomanjaka, fa taranaky ny olona nanao soa anao, ka tsy mba miova teny, fa izay hahamasina anao Manjaka no tanana.

3.—"Ary raha vita izany, indreto hianareo loloha navelan' ikaky, matokia, aza malahelo, fa namela ombelahy soa ikaky, namela anay mirahalahy, fa izay hanta sy angolangola nataonareo taminy, aza ovana, fa indreto izahay solony.

4.—"Tsindriry fandriry, holatafa, fa tafa (toa fanala faditra), izay kely alana eto mahafaha ny rano an-tany mena."



## V.—KABARY AM-PATY, FANAON' NY ANY VONIZONGO.

"ANAY anio ary, tompokolahy, teny tsy misy hifidianana, teny tsy misy hifantenana, izany no hitsanganako eto amin' ny andro anio.

2.—"Fa noho ny teny tsy misy hifidianana, noho ny teny tsy misy hifantenana, na dia fantatro ny ratsy havelako, tadidiko ny tsara halaiko, fa teri-setra ataon' ny ratsy.

3.—"Ka nialoka tamin' ny vato aho, novatoiny; koa nialoka tamin' ny hazo aho, nohazoniny; raha tsy kamboty aho, tsy navelany.

4.—"Koa raha hiloaka ny vava, ka hisokatra ny molotra, hiteny ny satra tsy mivalam-pamorika: Trarantitra hianao, Ranavalomanjaka, raha hianao no salama tsy marofy, dia miadana ny ambanilanitra.

5.—"Hianao e! Ranavalomanjaka, veloma toa andRamizana; tokam-bovonana eny am-boavitsy, sangy fitsaram-panidirana; zato namoahana, arivo nanidirana; tsy mety miova hianao e, Ranavalona!

6.—"Hianao e! Ranavolona, horirika an-doharano, maitso ambanin' ny elo, tomaratara hariva, manganohano maraina; izay tanininao, dia mandina; izay alofanao, dia maitso; veloma, ho ela velona anie hianao.

7.—"Hianao, Ranavalomanjaka, toy ny hazo eny Ambohimanga, izay tsofin' ny rivotra, tsy mba miraika; taninin' ny hain-andro, tsy mba malazo; izay ekenao dia velona, izay ombanao dia tsara; tsy mba mety miova hianao.

8.—"Toy ny rano eny an-tendrombohitra hianao, Ranavalona, izay manganohano mahafaly ny mpijery azy, ka irin' ny mpandalo rehetra. Veloma anie hianao, tompokovavy."

9.—Any fiarahabana: "Arahaba, ry teraky ny trano be efatra, ny olombelona tsy avy tamim-bato aman-kazo, fa izany no loharano nihavian' ny olombelona, dia tahaka ny ladim-boatavo, izany no nisehoany; arahabaina tsy ho enim-bola, arahabaina tsy ho enin-karena, fa izany arahaba izany no ataoko mahenina. Masim-belona, ara-

haba, ry tompokolahy." (Raha Andriana no maty, dia izao no fanao arahaba.)

10.—Any fiarahabana: "Arahaba, ry havan-tontolo; izaho tsy manao aika avo, izaho tsy nanao antso valala; fa matoa mby ato, havany; matoa mby ato, tapany; arahabaiko tsy ho enim-bola, tsy ho enin-karena; fa izany arahaba izany no ataoko mahenina. Masim-belena, arahaba, ry tompokolahy."

11.—Any fiarahabana: "Arahaba, ry terak' i Zafinjanahariantany, izany no re zevozevo, izany no re erik' andro: soa, miara-tsoa; ratsy, miara-dratsy; hazo ambaraka sola; tatamo miandry farihy: tezitra, miara-mihodina; faly, miara-manatrika; arahabaiko tsy ho enim-bola, tsy ho enin-karena; fa izany arahaba izany no ataoko mahenina. Masim-belona, arahaba, ry tompokolahy." (Raha amin' ny Zanahariantany no misy maty, dia izany no fanao.)

12.—Any fiarahabana: "Arahaba, ry Andriamanitraeninarivo; fa izany no iorenan' ny zoron-trano efatra, hihinanana ny vary sy ny saonjo, toeran' entana ivelana, saronan-karona itoerana, kitapo nifonosana; arahabaiko tsy ho enim-bola aman-karena, fa izany arahaba izany no ataoko mahenina, ho masina amin' ny zanany, ho velona amin' ny vadiny. Masim-belona, arahaba, ry tompokolahy." (Raha ny Andriamanitraeninarivo, izany no fanaovana azy.)

13.—Any fiarahabana: "Arahaba, ry izy roa reny, izany no nitsabo koa tsy nahazo, ny ainy koa tsy ambininy; izany no tezitra enti-misikina, faly enti-misampina, arahabaiko tsy ho enim-bola aman-karena, fa izany arahaba izany no ataoko mahenina anareo. Masim-belona, na arahaba, ry tompokolahy." (Ny mpanompony no atao hoe 'Izy roa reny.')

14.—"Ato ny vadiny, ato ny zanany, ato ny reniny, ato ny havany; hianareo tsy manana arahaba, fa ditsi-maso, fola-tanana, folaka am-pitondra-maty, mpiraingitra, folaka andry lehibe fiankinana, fa arahaba atao anareo. Tsy ny indray andro maty, tsy ho fatim-balala, tsy hivarilavo, fa ny manjo tsy ampy tsy hisosohan' ny hafa.

15.—"Ary ity ny haladim-bola aman-karena: Izahay tsy manalady vola aman-karena, fa ny harena toy ny vovo-

tany an-kadilanan-dririnina fohin' ny rivotra; raha fahavaratra, dia lasan' ny riaka; fotsim-bary an-karon-kerana: niorika, nahalaniana, nivalana, nahafahana; ohatra ny rano an-tami-bato: raha tsinjovina, dia be, fa raha tovozina, tsy mahafeno zinga; toy ny etam-panjozoro: bataina, tsy zakan' ny irery; aiditra, tsy omby varavarana; ataina, tsy mahaloaka alina; toy ny lamba manify, hita mbamin' ny tenany; mandidy sofin-toho, mizara sofin' amalona, sady kely no an-kanifisana; koa izay kely alana anio, mahafaha loza, mahafaha antambo, ho amin' Andriantsivahoaka.

16.—"Ary ity ny tokim-bolana: Lazao amin-dRanavalomanjaka, fandrao ka manao hoe: Maty Ranona, ka very ny vodivona, ary tsy hisy mpiahy ny fanjakana, ary tsy ho vita ny sitrapoko; dia matokia, Ranavalona, fa tsy kirihitrala no maty, fa andry lehibe no miantonta, ka zahana no maniry.

17.—"Raha lasa ny mamba, ny voay no mandimby; raha simpo* no maty, simpo no mandimby; raha longoza no maty, dia longoza no mandimby; fa tsy lamokany izahay, fa atodiny; tsy atodiny izahay, fa zanany; tsy zanany izahay, fa terany; fa fandrotrarana an-tanàna aolo ny mpandimby ny rainy; asorotany tsy sotry, koa ny maty, ry lahy, no mahantra; fa ny namela anay namela lehilahy.

18.—"Koa ny fitia natao tamin' izay olona izay afindrao aminay zanany navelany; ataonay fitia tanimanga: aleo tovonana toy izay analana e!"

Izao no kabary am-paty fanaon' ny Malagasy; raha ny Hova no maty, dia ny zato itoerany no atao hoe "saronankarona, kitapo nifonosana;" ary raha ny Andriana no maty, dia ny razan' Andriana no atao izany.

---

* Simpona.

## VI.—NY ZAVATRA NASAINA NOFADINA TAMIN' NY NISAONANA ANDRASOHERIMANJAKA.*

1.—NY zava-maneno tsy atao.

2.—Ny ampiantany sy ny tefy tanimanga tsy atao.

3.—Ny manendrombohitra tsy atao.

4.—Ny mandry am-parafara tsy atao.

5.—Ny mampandihy ampela tsy atao.

6.—Ny foli-landy tsy atao.

7.—Raha mana-maty, dia tsy azo atao ny fomban' ny maty isan-andro, fa alevim-potsiny.

## VII.—NY AMIN' NY FATI-DRA.

ARY izao no fomba fanao amin' ny fati-dra: alaina ny tsoak' ahitra fito sy valala miolan-katoka sy tain' omby very reny sy ny loharano ritra sy ny taolana ela sy ny basy tokana, ka ataony ao anaty sahafa, ary ny lefona mantsim-body (*or*: lefona tsy misy antsetra), dia tokavina.

2.—Ary toy izao no fitokany azy: "Mandrenesa, mandrenesa, ray Andriamanitra sy ry zoron-tany efatra ary Andriampatitra, amin' ny nanangonana ireo zavatra ireo; fa, indro, hanao fati-dra Ranona sy Ranona (dia tononiny ny anaran' olona) mba hihavana sy hifankatia; fa ireo no mampihavana azy sy mampifankatia azy, na dia tsy iray ray aman-dreny aza izy ireo, koa izany no handidiana ny vavafo ankehitriny.

3.—"Ny nanalana ny tsoak' ahitra fito, raha tsy mitandrina, dia tongava amin' ny impito maty. Ny nanalana ny valala miolan-katoka dia hampitandrina koa izany, fa

* In the year 1868.

Fiore Gr. A. Island. 225 — Ellis. H.M. I. 187.

raha tsy izany, dia miolana ny hatony mba tsy hahita ny tandrifiny. Ny nanalana ny tain' omby very reny mba hitandremana, fa raha tsy mitandrina izao fihavanana izao, dia vereza fara izy, aza misy fara handimby. Ny nanalana ny rano ritra mba hihavanana, fa raha tsy mihavana, dia ho ritra toy izao ny ainy. Ny nanalana ny taolana ela mba hihavanana sy hifankatiavana, fa raha tsy mifankatia, dia mba hihahaka ny taolan-dohany (na ny taolam-balo), ka aza misy mpandevina. Ny nanalana ny basy tokana, raha tsy mifankatia izy, dia matesam-basy tokana any an-tafika; na dia ny fatiny aza, hano, ry papango sy voron-drehetra, mba tsy ho tonga faty an-tanin-drazana. Ary ny nanalana ny lefona mantsim-body, raha tsy hitandrina izao fihavanana sy fifankatiavana izao, dia matesan' ity an-tanana ity, raha tsy matin' ny any an-tanan' olona aza ireo, dia matesan' ny any an-tanany ihany, na mianavaratra na mianatsimo, na miantsinanana na miankandrefana, izany no niantsoany anao, ry zorontany efatra, mba hitandrina izany; koa tandremonao, ry Andriampatitra."

4.—Ny nanalana ny tsoak' ahitra fito sy ny valala miolan-katoka sy ny tain' omby very reny sy ny loharano ritra sy ny taolana ela sy ny basy tokana ary ny lefona mantsim-body, dia ataony eo amin' ny sahafa, ka raha mitandrina izany ihany kosa, dia ho afaka amin' ny impito maty, ka ho tonga amin' ny impito velona, dia hangatsiaka ka ho rano am-bodi-vondrona.

5.—"Izao no nahatsiarovana anao, ry Andriampatitra, fa izay mandika izao dia mitsoaha ny ainy; any an-tampon-dohany no hifoahan' ny fofonainy; raha miondrika izy, vakín' ny tany; raha mitraka, vakìn' ny lanitra; aza mahita tany eram-body hitoerana anie izy mandrakizay."

6.—Ary dia ahohony ny sahafa, ilay nitoeran' ny zavatra rehetra, ny tsoak' ahitra fito sy ny namany, dia tondrahany rano mangatsiaka ny tanany eo ambonin' ny sahafa ilay nankohofiny.

Izao no toetry ny fati-dra, raha te-hizaha sy hihevitra azy.



## VIII.—FADIN-TSAMPY.

---

I.—*Ny fadin-d*Rakelimalaza *dia izao :*—

TSY homana kisoa.

2.—Tsy homana sifotra.

3.—Tsy homana hanina todirina.

4.—Tsy homana tono avadika.

5.—Raha handeha izy ka sakanan-takatra, dia miverina.

6.—Raha dikain-takatra ny trano itoerany, dia mamono omby mena tokam-bolo atao hoe 'volon-takatra.'

7.—Raha andro Zoma sy Asabotsy dia tsy hetsiny.

8.—Ny trano itoerany tsy idiran-korondrano sy tenona.

9.—Tsy idiran' olona miditra am-paty ao amin' ny trano misy azy.

10.—Tsy homana hena-ratsy ny mpitahiry azy.

11.—Ny tongotra havia tsy aiditra aloha, fa ny havanana, raha hiditra amin' ny tranony.

12.—Raha avy mandeha izy, dia atoavina atao hoe: "Tonga Andriana" (mbany atao hoe: "Tonga ny andriamanitray").

13.—Tsy manao sakam-bolo ny mpitahiry azy, fa manao dify.

---

II.—*Ny fadin-d*Rafantaka *dia izao :*—

1.—Ny trano itoerany tsy idiran-kalana.

2.—Ny trano itoerany tsy idiram-bondrona.

3.—Tsy mitaina harongana.

4.—Tsy mitaina fantàka.

5.—Tsy homana tono avadika.

6.—Tsy homana hanina todirina.

7.—Ny olona haka sampy amin' ny mpitahiry azy mitondra lambarano kely sy masom-bola; ary rehefa mahazo, dia tsofiny rano atao hoe 'afanana.'

8.—Tsy homana masontantelin-kena.

9.—Tsy homana anamafaitra.

10.—Tsy homana voan-kena.

11.—Tsy ahintsa-molaly.

12.—Tsy homana tongolo.

13.—Raha dikain-takatra ny trano itoerany, dia mamono omby mitrongy tany izy.

14.—Tsy homana hena ratsy ny mpitahiry azy.
15.—Tsy idiran' olona miditra am-paty ny trano itoerany.
16.—Rehefa tonga avy mandeha izy, dia atao hoe: "Tonga ny Andriambe Rafantàka."
17.—Raha haka sampy ao, dia mandoa vola fitoventy sy voamena.

---

III.—*Ary ny fadin-d*RAMAHAVALY *dia izao* :—

1.—Tsy mamono bibilava.
2.—Raha mahandro anana, tsy arotsaka ao an-trano, fa any ala-trano.
3.—Tsy hetsehina Alakamisy ny sampy.
4.—Ny vary hohanina dia tsy haroina ao ampovoany.
5.—Tsy homana tongolo ny mpitahiry azy.
6.—Tsy homana hena ratsy ny mpitahiry azy.
7.—Tsy idiran' olona miditra am-paty ny trano itoerany.
8.—Raha misy olona haka sampy, dia mandoa vola fitoventy sy voamena sy akoholahy ho an' ny mpitahiry azy.

*Note.*—The three idols above mentioned were the chief ones honoured in Imerina. Rakelimalaza was kept at Ambohimanambola, to the east of the Capital; Rafantàka was kept at Ambohimanga; and Ramahavaly at Amboatany, to the west of Ambohimanga. They were burnt, together with many other idols, in September, 1869.

Ellis . 1. 405 .

## IX.—NY FAMONO NY ZAZAKELY TERAKA ALAKAOSY.

---

RAHA tsinana indroa ny volana Alakaosy, raha misy olona teraka amin' io andro indroa andro ahatsinanan' ny volana Alakaosy io, dia vonoina ny zaza, ahohoka, fa tsy tian' ny Andriana, fa ataony hoe "mahery vintana ka mauoto tompo;" koa izany no amonoany azy.

2.—Ary koa, ny ray aman-drenin' ny zaza dia tsy tia ny zaza, fa ataony hanoto vintana an-dreniny sy rainy, dia izany koa no amonoany azy.

3.—Dia izao no famono ny zaza izay teraka Alakaosy: alainy ny sahafa, ka fenoina rano, dia ahohoka eo ny zaza, dia idiran' ny rano ny vavany, dia maty vetivety foana ny zaza.

4.—Ary misy ny olona sasany teraka amin' io andro Alakaosy io dia afenin' ny olona izay miteraka azy, koa atokany trano hafa an-drainy sy reniny rehefa lehibe, fandrao manoto vintana. Koa nefa dia ataony hoe 'Ratsimandresy' no anaran' ny zaza rehefa lehibe. Ary ny anafenany ny zaza dia ny tsy fahafoizany ny zaza ho faty. Koa nefa misy ihany ny olona teraka amin' io volana Alakaosy io dia tsy vonoina akory; fa ny teraka amin' ny andro ahatsinanan' ny volana Alakaosy ihany no vonoiny. Fa raha hafa noho io no ahaterahany, dia tsy vonoina akory, na teraka amin' ny volana Alakaosy aza; fa amin' ny volana Alakaosy misy tonon' andro ataony ho andro tsara.

5.—Ary raha misy mpanompon' olona koa teraka amin' ny tsinam-bolana Alakaosy, dia vonoin' ny tompony ny zaza, fandrao manoto vintana ny tompony. Ary misy anefa ny sasany teraka amin' io andro Alakaosy tsinambolana io dia tsy vonoiny akory, fa tsy foiny ho faty ny andevony, dia akany olona mpanala vintana hanova ny vintany mba tsy ho Alakaosy.



## X.—ANARAM-PADITRA.

ZAVA-MATY. Enti-manala izay faty hahazo.

2.—Loza hahazo, alàn' ny tany ilatsaham-baratra sy ny lava-bitsika.

3.—Fandravana hahazo, alàn' ny tany nandravana.

4.—Aretina, alàn' ny hazo marary.

5.—Mosavy, alàn' ny asan' ody.

6.—Rava irery, alàn' ny tranon-kala.
7.—Very tampoka, alàn' ny valala tangosana.
8.—Manary, alàn' ny hohon' ny alám-paditra, na harenkely.
9.—Ilay resy, alán' ny ombelahy azo am-piadiana, ka ny resy no atao faditra.
10.—Tsy vanona, alán' ny voa tsy vanona rehetra.
11.—Fahatelo, alán' ny hazo voantondro telo.
12.—Fahavalo, alán' ny Adaoron-tandrok' omby, na tany valo dia.
13.—Olon-dratsy, alàn' ny ahi-dratsy.
14.—Marina, alàn' ny sangasanganandevolahy.
15.—Manan-keo, alán' ny kososo sabolatara.
16.—Famorovoroana, alàn' ny fako.
17.—Mitaiza tsy vanona, alán' ny akoho tsy mahazo anaka.
18.—Miainga tsy satry, alàn' ny tany entin-drano.
19.—Bolila, alàn' ny tany mibolila.
20.—Vadik' andro, alàn' ny fotsivadihana.
21.—Mavoim-pahita, alàn' ny adrisa roa avy ao atsimontanàna sy avara-tanàna vonoina.
22.—Antánona, alàn' ny vato mifanantanona.
23.—Tsiny, alàn' ny tavin-tsiny. Ny tavin-tsiny be, hoy ny fitenin' ny razana, mahafa-tsiny amin' ny razambe; ny tavin-tsiny kely mahafa-tsiny amin' ny olona miaramonina.



## XI.—FANALAM-PADITRA I.

IANTSOANA ranom-bavaka :—

"Io aminao, Andriamanitra, io aminao, Zanahary, avia manatrika Hianao, Andriamanitra Izay nanao tongotra aman-tanana; Zanahary nahary ny olombelona, avia manoloana; fa raha notanana ny sikidy, notanana ny alanana, nasehony io omby io halàna. Ary dia angalan' io omby io izany; fa ny ilany havanana hatao sorona, hiantsoana Anao, Andriamanitra; ka io sorona io, hahasoa

anie io, hahatsara anie io. Ary rehefa vita ny sorona, io ilany ankavia io kosa, hatakalo ny ain' ny marary io; io no atakalo mahatakalo, asolo mahasolo; leon' ny marary, fa tsy mahaleo azy, ny ratsy; io no fadi-jato faditra arivo hahafaka ny ratsy rehetra amin' ny marary; fa ny marary ombelahy am-pandronjiana: tsy folaka anio, tsy maty mandrakizay. Fa io no mahafaka ny maty tampoka, io no mahasolo azy. Tahaka ny saho-nakapoka io, hoatra ny akoho nafofoka, maty io, fa tsy mahaleo ny marary. Ombay io miala ny ratsy, ny tsy soa, Andriamanitra, Andriananahary."



## XII.—FANALAM-PADITRA II.

"MIFADITRA, mifaditra, Andriamanitra, Andriananahary, fa tsy nendrikendrehina, ary tsy notovantovanana, tsy natao fa tadidy, ary tsy natao fa fantatra; fa raha marary Ranona manontany amin' ny mpisikidy, ary manontany amin' ny mpamokony, amin' ny mpanalalana. Fa ny misikidy finaritra malain-karary, ary ny misikidy marary malain-ko faty, mitady izay hahasoa, mitady izay hahatsara, tsy hananam-paty, tsy hananan-tonony, fa izay hahasitrana sy izay hahafaka aretina, hahamasina izay ody atao, sy hahitana ny sikidy hotanana, sy hahalavitra odovy, sy hahalavitra mpisimba, hahela-velona sy hahela-finaritra. Ka hoy ny sikidy, hoy ny alanana, hoy Ranakandriana: Fadiro izany, hoy izy; fa ity no atakalo tsy ho faty, atakalo tsy harary, atakalo mahatakalo, asolo mahasolo; koa alana, fa tsy miery ho loza, tsy mivony ho antambo; ary tsy mitakona, tsy mivony; fa miseho halana, koa halana; ary miseho ho naisotra, koa naisotra, fa tsy naniry, tsy namololona, tsy raiki-paka, tsy hidy tsy afaka alana, tsy soki-raiki-bolo, ary tsy tandra vadin' ny hoditra, koa alàn-tsy hikiry, ary alàn-tsy hamahana ny ratsy, ny tsy soa, Andriamanitra, Andriananahary. Koa alana maraina tsy ho enin-tsakafo, ary alana hariva tsy ho enim-pandriana; alana fahavaratra ho lasan' ny ranobe, alana ririnina, may aman-ahitra tsy himpody; mandeha ny ratsy, ny tsy

soa, Andriamanitra, Andriananahary. Ambony iny tsy hanindry, ambany iny tsy hifohatra, an-daniny roa tsy hanery, aloha tsy ho trany, ary aoriana tsy hahatratra azy ny ratsy sy ny tsy soa, Andriamanitra, Andriananahary.

"Ka atsipiko an-dava-kijejy hijejy, atsipiko an-davak' avoko hivonkina, solafaka an-tay, lavo am-piringa, mohaka noho ny anana, malemy noho ny sosoa, leony, fa tsy mahaleo azy ny ratsy, ny tsy soa ; ary izany, Andriantompo, Andriananahary, toa toloholahy voavositra sady saika-bodo, saika-doha, toa sahona afokoka, sady tsy nimàmà, tsy mitrena ny ratsy, ny tsy soa. Raha mitsangana, tapahiko, ary raha mitsivalana, vakiko; miakatra an-tanety, faohin' ny varatra; midina an-tsaha, sarongain' ny lambo; ampombaiko ranobe tsy hiverina, mby am-para-kantsankantsana, am-para-jobojobo, hohotohotoin' ny toho, hofozafozain' ny foza, hosahosahoin' ny sahona; andro tsy misy hijanonana, alina tsy misy handriana, tsy mba nikiry, tsy mba nifahana ny ratsy, ny tsy soa, Andriantompo, Andriananahary. Toa tady be mivonkina ny tsinainy, mangoangoantsy mahita ny masony, toa teva-maty ny tendany; reseny, fa tsy maharesy azy ; leony, fa tsy mahaleo azy, Andriantompo, Andriananahary. Tsy nifaditra aza velona, fa mainka raha mifaditra ; raha nalana, afaka va? afaka mariry va? mariry ny ratsy, ny tsy soa, Andriamanitra, Andrinananahary."

Ary dia mandrora ny alam-paditra, ary dia manoza tanana ny mpanala-faditra, ka dia ariana mianatsimo ny faditra alana ; dia izao no fanala-faditra farany.



## XIII.—NY AMIN' NY FANOZONAN-DOHA. *

"ARY mandrenesa, mandrenesa, mandrenesa, mitenoa tsara hianao, ry Manamango; atody vorivory hianao, tsy manan-tadíny hianao ka mandreny, tsy mana-maso hianao ka mahiratra, tsy manam-bava ka ekem-bolana, ka

* Ny mpampinona no natao hoe 'mpanozon-doha.' Ary ny anaovany azy hoe mpanozon-doha, satria manendry ny lohan' izay minona ka manozona hoe : "Raha izany hiany, ka mandà, matesa; ary raha mariua hiany ny azy, dia veloma."

mandrenesa, mitenoa tsara hianao. Tany an-tany lavitra norantovina hianao; norantovina toa vola, noraofina toa voahangy hianao, na voa noraofina, na notakalozan-karena hianao; nangalana anao tany an-kalavirana, hatao elanelam-panahy, fanóvan' Andriamanitra, solom-bavan-Janahary hianao, ry Manamango, dia hanameloka ny meloka, dia hanitsy ny mahitsy hianao, ry Manamango. Fa raha niakatra hianao tamin' izao vazan-tany efatra izao, fa tany nalehanao izao, ry Manamango, tany amin' Andrianarivo hianao, tany amin' Anavoandriana, tany amin' Izafimbolasirana hianao, tany amin' Andrianentoarivo hianao, lalambe nalehanao izao, ka niakatra hianao tamin' izao vazan-tany efatra izao, ary niakatra hianao tamin' ity tany Imerina ity; fanambonin' Andriana Zana-dRalambo, ary raha nitsara izany, mena-maso, mitsara fitsaran-drainazy, manao efa koa soa, mitsara ivelan' ny hoditra, ary azon-tambim-bola, azon-tambin-karena izany, ary tsy misy alaina efa izany; fa hianao no fiefana, fa hianao no fiekem-bolana, ry Manamango, ka izay melokao dia meloka, ary izay mahitsinao dia mahitsinay olombelona, ry Manamango.

2.—"Ary mandrenesa, mitenoa tsara, hianao, ry Manamango; fa midika omby hianao, mitsara mahavita hianao; midika akoholahy mena hianao, mitsara mahavita hianao; midika vola mahitsy hianao, mitsara mahavita hianao; midika afo be hianao, mitsara mahavita hianao; midika tsileondoza, mitsara mahavita hianao; midika haren-tsy maty hianao, mitsara mahavita; midika lala-mahitsy hianao, mitsara mahavita hianao; midika tsontsoraka hianao, mitsara mahavita hianao; na zava-mandeha ra idikanao, na zavatra tsy mandeha ra idikanao, dia itsaranao mahavita.

3.—"Ary mandrenesa, mitenoa tsara hianao, ry Manamango, fa hidika afo be hianao, ary hidika afo be Ranona ity, ka raha manana mosavy mahafaty olona, ka hamosavy Andriana, hamosavy vahoaka, ka hamosavy lehilahy, ka hamosavy vehivavy, ka hamosavy zaza, ka hamosavy haren' olona, ka manana mosavy mahafaty olona, ka hankao anaty vavany hianao, ary hiditra anaty kibony hianao, ry Manamango, dia vonoy faingana, ary vonoy malaky, ary tapero fofonaina, ary ankatovy ho faty

raha mamosavy, fa aza velomina, mamosavy ihany ka mafy lahy, ka ody mahery no antenainy, fanatsatso rano no antenainy, fandevonana no antenainy; hianao tsy mba mahamasina izany, ry Manamango, fa vonoy dia ho faty, raha mamosavy izy, fa aza velomina izy, ry Manamango fa vonoy izy, dia ho faty.

4 —"Ary mandrenesa, mitenoa tsara hianao, ry Manamango, fa izany no atao eto: ny mahitsy zarazaraina ihany, ka raha tsy mamosavy Andriana, tsy mamosavy vahoaka, na vehivavy, na lehilahy, na zaza, na haren' olona, raha tsy manana ny fotony, ka tsy manana ny raviny, tsy naka tamin' olona, tsy nahalala ho azy, fa mosavy ivelan' ny hodiny ihany, fa hoso-potaka ataon' olona ihany, dia velomy faingana, velomy malaky, ary midodododoa, mihazakazaha, ary ny vavahady idiranao no iakaronao ry Manamango, raha tsy mamosavy izy.

5.—"Ary havahako, ary hosoritako, ry Manamango: fandroa tonon-andro nahavelomana andro any, ary andro vintan-keny ho azy, ary andro lozan' omby nompiany, ary androa lozan' ondry nompiany, ary andro lozan' akoho nompiany, ary nitoetra tamin' andriana ihany, nitoetra tamim-bahoaka, ary nitoetra tamin' olona omba-monina, nanan-tsiny ihany; ny tsiny tamin' ny maty teo ihany, ny tsinin' ny velona teo ihany, ka raha tsiny ihany, ary raha fondro ihany, fa tsy manana ny mosavy izy, dia velomy ho velona izy, ry Manamango. Fandrao nandry tamin' olon-tsy heny izy, ary andrao nandry tamin' olom-pady ihany izy; fandrao fantany fa nianiana ihany izy, ry Manamango; ka raha izany ihany, fa tsy mosavy, velomy izy ho velona; fandroa natoky ny tany takona, ka nahazo am-po ny teo akaiky, ka nihinana haren' Andriana, ka nihinana harem-bahoaka ihany izy, tsy mba izany no alainao, ry Manamango; fa adim-pom-pananana izany, ry Manamango; fa raha loza koa, raha fondro koa, tsy mba izany no alainao, ry Manamango, fa raha tsy mamosavy izy, dia velomy ho velona izy, ry Manamango.

6.—"Ary havahako ary hosoritako, ry Manamango: fandroa ny lalambe roa, ny iray naleha, ny iray tsy naleha; fandroa ny vonivato roa, ny iray nitoerana, ny iray tsy nitoerana; fandroa ny loharano roa, ny iray nisotroana, ny iray tsy nisotroana; fandroa ny sampan-drano roa,

ny Iray nandroana, ny iray tsy nandroana; fandroa nivoady tamim-Bazimba ihany izy; fandroa nivoady tamimpisikidy ihany izy, nanao hanoso-menaka, nanao hanome vola, kanjo tsy nanome tsy akory, ka tsy nahafa-boady; kandrao izao no loza mitana azy, ry Manamango, fa tsy mosavy, velomy izy ho velona. Fandrao maso liana, fandrao fo tsy aritra, fandrao fo maimay ihany, ry Manamango, tsy mba izany no alainao, fa ny mosavy iray tokan-doha no amonoanao azy, ry Manamango.

7.—"Ary havahako ary hosoritako: fandrao naka fampisorona ombalahy ihany izy; fandrao naka ody havandra ihany izy, naka ody tambavin-jaza ihany izy, fa tehanana ny botrabotra ihany; fa raha tsy nampian' ny mosavy mahafaty olona, ry Manamango, dia velomy izy ho velona.

8.—"Ary havahako ary hosoritako, ry Manamango: fandrao nihinana haren-tsakaiza ihany; fandrao nanafimbe, nanafin-kely ihany izy; adim-pom-pananana ihany, ry Manamango, fa ny tsy mitovy te-hitovy, ary ny mitovy ta-hanana amby, ry Manamango.

9.—"Ary havahako ary hosoritako: fandrao mitete trano fahavaratra; fandrao ny trano vaky vovonana; fandrao ny lamba tsy ampy fahana ihany, fandrao tsy mitafy ririnina ihany; kandrao izao no loza mahahazona, fa izay antsoin' ny vava loza avokoa, ry Manamango, ka raha loza ambony tany foana, ka loza ambany lanitra, tsy mba izany no mihazona azy, raha tsy mosavy, velomy izy ho velona, ry Manamanga; fa raha loza foana, fa raha loza amana antambo foana, tsy mba izany no hihazona azy, ry Manamango.

10.—"Ary havahako ary hosoritako, ry Manamango: fandrao ny tompon-drano an-tanety, fandrao ny fatsa-droa hoho, fandrao ny fara roa hoho, fandrao androngo roa rambona ihany, fandrao ataony loza hitany; kandrao izao no loza mihazona azy, ry Manamango, ka na inona na inona loza hitany, tsy mba izany no mitana azy, ry Manamango, fa ny mosavy ihany no amonoanao azy. Nitoetra tamin' Andriana, nitoetra tamim-bahoaka ihany izy, ka vetaveta ihany izy, mitsaba-tsotrobe ihany, mitsaba-jinga ihany izy, fa raha havetavetana ihany, ry Manamango, fa tsy mamosavy, velomy izy ho velona.

11.—"Ary nandeha izy tany avaratra, ary nandeha izy tany atsimo, ary nandeha izy tany atsinanana, ary nandeha izy tany andrefana, sendra vato, sendra mpisikidy, nanao hanoso-menaka izy, kanjo tsy nanoso-menaka tsy akory, ary nanao hanome vola, kanjo tsy nanome vola, araka ny vavany, fa tsy ara-karena, fa tsy mba izany no alainao, ry Manamango. Ary nitoetra tamin' Andriana ihany, nitoetra tamim-bahoaka ihany, nitoetra tamin' olon-tiana, nanao fati-dra, nanao sarotra, nanao mangidy ihany izy, kandrao namadi-beli-rano ihany izy, nanova ny teny nifanekena ihany, fa nianian-tsy to ihany izy, ry Manamango, kandrao loza mahafaty azy, ry Manamango. Ary mandrenesa, mitenoa tsara hianao; tsy ny horakora-bahoaka no alainao, fa ny vakin-tsaonjo roa nomeko anao no tandremo, ry Manamango, ka raha mamosavy, vonoy ho faty, ary raha tsy mamosavy, velomy ho velona, hitsinjo ny anjara masoandrony."

12.—Ary ny famonoan-tsotry: raha ampidirina ny tangena amin' ny olona, dia asaina ny tangena, ny akohokely iray vonoina, ary ny iray vonoina dia atao hoe: "Atody ity, ry Manamango, ka nody vorona, ka lomin' akoholahy, ka terak' akohovavy, mikiaka andro ka miserana andro maraina, nahalala ny andro ho andro, nahalala ny alina ho alina, ka raha fitsaran-tsy mandainga hianao, raha fitsaran-tsy hanome vohony hianao, ry Manamango, dia vonoy faingana, vonoy malaky, tapero ny fofonaina, ary ankatovy ho faty ity akohokely ity, fa sotry ity, ry Manamango; fa matsatso ny rano, mahafatesa; marihitra ny rano, mahafatesa; fa vonoy ity akohokely ity, fa sotry asaina vonoinao ny akohókely, raha tsy ho tangen-drainazy, manaiky foana hianao, ry Manamango; ary raha tsy hamono mahitsy hianao, fa hanameloka ny meloka tokoa hianao, ry Manamango, vonoy ny akohokely ho faty" (dia maty ny akohokely amin' izay).

13.—Ary ny famelomana ny akohokely iray kosa: "Tsy hala itsy, ary tsy tombo ity no hovelomina, fa izy no asiana maty sy velona tian-kiraisan-teny, tian-kiraisambolana, na dia kely sendra izay tsy antonona aza, na dia sendao-drano aza, velomy ihany ho velona izy, ry Manamango, fa sotry asaina velomina kosa izy, ry Manamango" (dia mikiaka ny akohokely, dia velona izy).

## XIV.—FANAO HAFA KOA.

"MANDRENESA, mandrenesa, mandrenesa, ka mihainoa tsara hianao, Ramanamango; fitsara-mahitsy hianao, fitsara-mitadidy; atody vorivory; tsy manan-tsofina, ka mandre; tsy mana-maso, ka mahita; atao solom-bavan' Andriamanitra; tany am-bazan' ny tany, tany anivon' ny riaka. norantovina toa vola, nokatsahina toa voahangy. nalain' Andrianjato, Andrianarivo; Zana-dRalambo any ka fanambonin' Andriana, fa Andriana andrainazy azon-tambim-bola, azon-tambin-karena; mimpody mitsara; mitsara tsy mahefa. Fa hianao tsy mba andrainazy, fa natao hitandrina sy natao hitadidy ny meloka sy ny marina; koa aza ela fitsara, aza ela fitadidy; tsy mba azon-tolak' olona, tsy azon' ny fanatsatso rano; tsy azon' ny fampitsoahana. Koa raha mamosavy Ranona, koa raha manana izao ody mahafaty olona sy ody fitia mahadala, koa mahalala ny fakany, mahalala ny tahony, mahalala ny raviny, koa manantena fampitsoahana, manantena fandresena, matesa haingana, matesa malaky, tampeno ny ainy, tampeno ny fony, aringano, ampikovy, ampiradaradao.

"Ary raha tsy manana izao kosa izy, aza ela fitsara, aza ela fitadidy; midodododoa, mihazakazaha; ny lalambe nidinanao no iakaro; mitobà mivalana, mitobá miorika. Aza ny tsinin-drazana, na ady vola aman-karena; na ny lalambe roa, ny iray naleha, ny iray tsy naleha; aza ny loharano roa, ny iray nisotroana, ny iray tsy nisotroana; aza ny akoho roa, ny ratsy novonoina, ny tsara nompiana; aza izany no alainao; andrao izy nahita zava-nandoza, na tenin-dahy ririnina, na tompon-drano an-tanety. Angamba izy niangatra tamin' ny mizana, angamba izy nanambaka ny adala; tsy mikatsaka zavatra maro ao an-kibo, fa ny mosavy mahafaty olona, mahadala olona, koa raha tsy manana izao izy, aza mikiry aman-doza, aza mifahatra amin' antambo, fa natao fitsara-mahefa; tsimbino ny ainy, tsimbino ny fony, ampangatsiatsiaho, modia rano mangatsika hosotroiny hianao."



## XV.—NY AMIN' NY LEFON' OMBY SY NY VELI-RANO.

ARY ny fianianan-dehibe:—angoniny ny akofa, ny tain' omby tsy hita reny, na tany nazavan-kofa, avy eo ambonin' ny fasan' andriana, ka atao eo anaty lakana; ary alainy koa ny zava-tsy vanona, ary ny rano malahelo izay tsy hita loha, ary ombikely mainty tokam-bolo kamboty, dia vonoiny ka ampifamoteriny ny tanany roa sy ny lelany amam-bavany, na sofiny, na tandrony, atao eo am-bodiny; ary ny eo am-bodiny kosa ateriny amin' ny toeran' ny lohany, ka ny mpanozon-doha no mitsitsika; ary antsoina ireo zavatra ireo, sy ny fiantsoan-drazan-drehetra, ka dia ataony hoe: "Raha manantena tsy hanaraka izany, dia fofosarita, aza manampara handimby, dia matesam-basy tokana" (sady apoaka ny basy, ka tsatotsatohan-defona ny fatin' omby). Koa dia misotro ny rano eo ambony sahafa ny ampivelezindrano, dia ahohoka ny itoerany, ka dia atao hoe: "Hihohoka anie raha hanao sain-kafa." Ary rehefa manao izany lefon' omby izany (fa izany no anarany), dia lasa indray mankany amin' ny rano malahelo, dia manao toy izany koa, fa ny omby tsy atao intsony; veli-rano kosa izany.



## XVI.—NY AMIN' NY TSOBO.

ARY ny fitsaran' ny Tatsimo:—asiany rano mangotraka kosa ny siny na vilany, ka alatsaka ao ny vato velona, izay atao hoe vatokaranana, dia raisiny, ka raha tsy mandainga, dia tsy miempaka, hono, ny tanany. Izany fanaon' ny Tatsimo izany no nisehoan' ny ohabolana hoe: "Ny tsobo tsy mahaleo ny tangena."



## XVII.—NY FOMBAN' NY FANDROANA.

NY Fandroana no taona ataon' ny Hova fifaliana isantaona ka tononina hoe "taona tsara indrindra," raha avy ny volana Alahamady. Ary izany taona izany indrindra no ananany fikasana sy fiomanana amin' ny fahasoavan-dehibe, ka maniry ny ho tratran' izany taona izany. Fa raha sendra madiva ho avy ny Fandroana, ka tokony ho hatramin' ny telo volana no sisa, ka misy maty, dia mampalahelo ny havany indrindra izany. Ka indrindra raha maty akaiky loatra amin' ny Fandroana, dia lazaina hoe "ratsy fahafaty, fa tsy tratry ny Fandroana akory," fa raha sendra amin' ny Fandroana indrindra no maty, dia tsy azo aposaka toy ny fanao ny maty, fa dia alevina ka atao tsy ren' olona amin' ny filazana, ary tsy atao am-pasan-drazana, fa atao hoe 'an-iritra' no fanononana azy, mandra-pahalanin' ny Alahamady. Ary koa, tsy itomaniana akory aza; ataony izay tsy handrenesan' olona izany, fa mahadiso raha ren' ny Andriana, fa tononina hoe "an' ny Andriana ny Fandroana." Ary ny olona dia milaza azy toy ny misy tsiny avy amin' Andriamanitra ny nahafaty azy, satria tsy nahatratra ny tonon-taom-bahoaka, fa taona hasinina ny Alahamady. Ary amin' izany taona izany dia misy fomba maro, toy izao: (1) Alahamady; (2) Mitatao-rano; (3) Mamono omby; (4) Mijaka; (5) Mitora-bolana.

2.—Dia izany no antokony lehibe azo ilazana azy, ka dia ampoizina indrindra samy volana ny Alahamady.

I.—NY ALAHAMADY.

3.—Tsy fantatra loatra izay voalohan' ny niandohan' izay nifidianana ny hoe Alahamady, na ny mpanjaka no nanomboka voalohany. Fa raha vao hanoratra aho, dia nanontany ny olona antitra sy ilay andriambavy mpanandro sisa izay, fa olona novinadin' Andrianampoinimerina izy, sady izy no sisa malaza amin' ny mpamintana andro, ka izy ihany no mpamintana malaza hatramin-dRanavalon-janany, izay hoe, 'nenibe,' satria fiantonan' ny fanaovan-javatr' Andriana. Ka dia raikitra ho anarany izany, fa Rabodon' izimirahalahy no anarany. Ary izy nilaza tamiko hoe: "Tsy fantatro izay nifidianany azy; ary raha ny niandoha-

ny, dia hatramin' izay Ralambo, hono. Ary dia mahagaga indrindra ny fitandreman' ny olona azy, fa fony mbola tsy nisy fanjakana tokana no nisy Fandroana. Kanefa mety miaraka avokoa na dia olona tsy miray hina aza, fa hoy ny filazany azy fahiny niady an-trano: satria tsy fanjakana iray, kanefa miray hina amin' ny Fandroana. Fa tamin' izany toa saiky tsy nisy halehibem-panjakana ampy aleha mandra-pitsidik' andro, ary noho izany, dia tsy hanaiky izay didy ataon' ny hafa ny sasany. Sady samy nifanalavitra loatra Imamo sy Imerina tamin' izany. Fa ny alehan' ny ntaolo indray andro afaky ny ankehitrio indray maraina; ary izany no mahagaga."

4.—Ny volana Alahamady no fitadidian' ny olona ka tandremany tsara ny ahatsinanany, fa misy tsy tiany ny ahatsinanany. Fa raha tsy Alarobia sy Asabotsy no iantombohan' ny volana, dia aleony mandro alohan' ny volan-tsinana, fa tononiny hoe 'volan-tataka,' ary raha izany no ahatsinanan' ny volana, dia mandro kely indray rehefa tsinana tokony ho herinandro ny volana amin' izay andro asain' ny mpanandro handroana, rehefa mandro eo aloha kely. Kanefa amin' izany fandroana kely izany dia tsy tanteraka avokoa ny fanao amin' ny Fandroana. Fa mamono omby ihany sy manao tsotsotra araka izay sitrany.

5.—Ary amin' izany Alahamady izany dia misy fanao eo alohan' ny androana: Tsy mandatsa-dra hadimiana mandra-pahatongan' ny Fandroana. Ary rehefa mby amin' ny andro fanaovana, dia misy fanilo amin' ny tanàna rehetra, izay tononina hoe 'harendrina,' indroa hariva eo aloha. Raha Alarobia no Fandroana, dia manao harendrina nony harivan' ny Talata, izay atao hoe 'harendrin' Andriana,' sy harivan' ny Alarobia, rehefa milentika ny masoandro. Fa raha ny hevitry ny anaovana izany, dia tokony ho fotoana mba hiarahany, fa misy tsy mahalala, ary ny amin' ny am-bohitra madinika dia tsy mitandrina, sady tsy dia misy fomba ataony loatra, afa-tsy ny iray na roa izay fantany, ka dia maro no tsy mahalala, kandrao diso Fandroana ny olona. Fa ny fanilo no fotoan' ny olona, raha misy ady sy zava-kafa tiany ho fantatry ny fanjakana hafa: manisy fanilo isan-tendrombohitra, ka raha sendra misy ady, dia tsy toy inona ka mahare; fa ny ntaolo tsy nisy basy loatra, na tafondro, na trompetra, ka

tsy nisy fandrenesana faingana, sady tsy azo aleha any amin' ny tanin' ny sasany, fa izany no filazana. Ary ny hoe 'harendrina' dia noho ny hamaroan' ny afo; fa ny zava-toy izany ka maro mirentina dia atao hoe mirendrirendry, toy ny afo madinika amin' ny vody vilany raha vao entanina.

6.—Ary misy fanao hafa koa amin' ny andro androana, kanefa tsy fanao hatry ny taloha izany, fa vao tato aorian' ny nanjakan' Andrianampoinimerina, ka dia raikitra ho fanao izany, dia ny mamono zava-mandeha ra amin' ny andro itataovan-drano, ka dia haniny. Fa teo aloha efa indroa no natao diso ny manao toy izany. Indray maka natao very, ary indray mandeha nosazina. Ary nony tsy zaka natsahatra izany, dia nasiana didy hoe, dia ny zava-mandady no tsy vonoina, fa ny manana elatra atao ihany, ka dia tonga fomba izany noho ny tsi-fahandrasan' ny olona ny vonoan' omby amin' ny ampitso, fa te-hihinan-kena rizareo. Dia raikitra hoe 'fo-tsi-aritra,' fa nisy fanao lehibe amin' ny andatsahan dra amin' io andro io, fa ny olona rehetra tsy nitandrina izany, fa ny mpanjaka ihany sy izay mahalala koa, toy izao: Vonoina ny akoho, ka alaina ny ra, dia hosorana ny hoho sy ny tataom-baravarana ary ny tampinkandrina, dia miteny hoe: "Tsy holozain' izay atao anie, Andriamanitra, Andriananahary!" Ary dia tsy homanjava-mandeha ra mandra-pamono omby.

7.—Ary ny olon-drehetra dia mihaingo araka ny firaratana vitany amin' ny voalohan' andro anaovana. Ary rehefa tokony ho herinandro no sisa ny Fandroana, dia misy antso kabary isan-tsena milaza ny amin' ny jakambehivavy, fa amin' izany taona izany dia mifanjaka ny lehilahy sy ny vehivavy, ka manatitra vola ho an' ny vehivavy ny lehilahy, atao hoe 'fahatsiarovana.' Fa raha tsy manatitra amin' izany, dia latsain' ny vehivavy, raha mbola maka azy indray, hoe: "Hay! mbola haka ihany, ka lehilahy tsivalahara, tsivakiatatra, tsivakiafero, fa tsy mba menatra olona, ka hay! mbola hahatsiaro ahy ihany, ka tsy nahatsiaro tamin' ny taona." Ka dia izany no andidian' ny Andriana ny jakam-behivavy, fandrao manome be loatra ka raiki-trosa noho ny henatra raha manao kely, ka dia didiany araka izay tian' ny Manjaka hatao amin' ny sikajy no ho midina isan-taona.

II.—Ny mitatao Rano.

8.—Dia izany no fototry ny Fandroana; izay tsy manao izany diso, fa tsy mandro. Ary izao no fanao izany: hafanaina ny rano amin' ny vilany tany vao, rehefa hariva, ka dia mifamangy ny mpisakaiza sy ny mpihavana izay mifanakaiky toerana, ka dia apetraka erỳ an-joro-firarazana ny rano (ery atsinanana avaratra an-joron-trano izany), ka dia izay miditra dia miara-mandray ny rano amin' ny tompon-trano eo: izany no raikitra tononina hoe 'misafo rano.' Ary ny fanao izany, dia mandray ny rano ka entina atehika eo an-doha, na dia kely aza, ka dia miteny hoe: "Samba samba, Andriamanitra, Andriananahary, ho arivo tratry ny taona anie, tsy hisara-mianakavy."* Ary ny velon-dray aman-dreny no mpanao azy. Fa raha tsy mahita velon-dray aman-dreny, dia ovana anarana ny olona efa maty ray na reny, ka tononina hoe 'velo -mihafy,' ka dia izany no mpanovo ny rano sady mpamafy amin' ny olona, raha sendra maro indraindray. Ary ny sasany dia mandro, fa amin' izany dia vao ny Fandroana, fa ny olona atỳ ivelany, rehefa hateloana sisa ny Fandroana, dia tsy sahy mandro akory, fa matahotra ny hoe: "Ny Andriana mbola tsy mandro;" ary amin' izany fandroana izany dia samy mody amin' ny vadiny avokoa ny mpisintaka, fa tsy azo ariana ny Fandroan' Andriana, fa andro lehibe. Na dia tsy handry aza, fa hisafo rano ihany, dia izany no tononina hoe 'alin-dratsy.' Ary raha tsy mody amin' izany andro izany, dia aterany hoto sy tehina, toy ny hoe: "Mandra-pahantiny tsy manambady." Ka dia izany no anaovam-pifalian-dehibe hatramin' ny zava-maneno izay mahavita. Fa ny Mpanjaka amin' izany alina izany dia mampiantsa sy mampaneno ny zava-tsofina koa, dia ny maneno izay tiany. Ary ny olona dia mivory betsaka tokoa ao amin' ny Andriana amin' izay andro izay. Ary rehefa tokony ho amin' ny fito hariva ny famantaran-andro dia mandray ny rano amin' ny fisantarana, ka dia mandro amin' izany rano izany izy, ary dia mamafy ny olona amin' ny rano ka dia manao hoe: "Ho masina anie aho!" Dia miredona ny olona ka manao hoe: "Ho masina anie

---

* Izao koa no fiteny fanaon' ny sasany: "Tataovako ity hasina sy vary marihitra ity: tsy ny vary no masina, fa hianao no masina tsy ho laitry ny fahafatesana. Tataovako ity tantely mamy ity: tsy ny tantely no mamy, fa hianao no mamy hoditra, mamy fiteny."

hianao !" Ka dia mamafy intelo toy izany araka izay hadim-pamantaranandro tiany hijanonana sy hanaovana, ka manapoaka tafondro intelo araka izany. Ary dia ny fombon' ny ntaolo no atao amin' izany alina izany; ny zinga voatavo sy ny sotro hazo sy ny ravina no anaovan-draharaha, na dia ny fitafiana aza, dia mitafy landy. Ary ny zava-drehetra izay miditra dia asaina todihina, fa tsy iambohoana; ary ny mpanao dia misy toniany avokoa. Ary dia homana ny hena tamin' ny taona itsy, izay tononina hoe 'mialin-taona.' Dia mirava ny olona samy mankany amin' ny fandroany any an-tranony avy.

9.—Ary ny zoron-trano efatra sy eo am-pototr' andry telo ary eo ambany tokonana dia asiana tany mena; ary ny ranomasina no alain' ny Andriana hitataovany kosa, satria natao hoe 'rano masina' no fanononana azy, ka dia nataony fanao izany, rehefa azo naleha ny tany hafa.

10.—Ary ny Ahahamady no andro tononina hoe 'mahery.' Fa raha toa ahy, dia izao no ieritreretako azy raha andro mahery no nifidianany azy, dia izao: Satria tian' ny Mpanjaka ny andro mahery, ka dia nofidiny hohasinina isan-taona mba hanambina azy amin' ny fanjakany. Ary indray, angamba andro nahaterahan' izay mpanjaka lehibe, na mpanjaka hafa, na Andriamasinavalona (fa izy no mpanjaka tokana tany aloha); ary rehefa maty izy, dia tsy nisy indray mandra-pahatongan' Andrianampoinimerina. Ny andro nanjakany dia notadidin' ny zaza rehetra, fa mba maniry ho tahaka azy. Ka izany angaha no niraisany tamin' ny mpanjaka samy hafa. Fa ny firesaky ny sasany manao hoe: "Toa andro nahaterahan' ny mpanjaka iray tany aloha."

11.—Ary raha ny andro mahery no fifidianana azy, dia tokony ho mety amin' ny andro mahery indrindra ny amonoana omby, fa fanaon' ny ntaolo ny hoe "mandranjo ny Alahamady," izay hoe ranjoina, fa ny andro mahery izay lazain' ny mpamintana dia tahan-dra toy ny Alakaosy, fa hoe be ra. Ka toa fadirana izany ny ran' olona, mba tsy ho be ra ny fanjakana. Ary indray, raha noho ny nahaterahany no nifidianana azy, dia mety koa, fa raha misy amin' ny mpianakavin' ny Andriana ka teraka amin' ny vintan' Alahamady, dia tsy tiany, fa ataony tsy mba

isan' ny mpianakaviny, dia tsy midi-drova, ka indrindra raha vava Alahamady no ahaterahany. Dia asainy ahohoka, raha lahy, fa hoy izy: "Mena loatra ka andriana indrindra." Kanefa raha ny Manjaka no Alahamady, dia ataony ho mety indrindra.

12.—Ary ny mifoha amin' izany taona izany no atao ambonin' ny fifohazan-drehetra nony ampitso, ka dia raikitra koa ny anarany hoe 'mifoha,' fa amin' izany no ifampitarainan' ny olona hoe (rehefa ho avy ny Fandroana): "Aoka hianao mba hifoha atỳ amin' ny tompoko," fa fisehoan' ny fifankatiavana indrindra izany taona izany, ka ny olon-drehetra dia samy mody amin' ny havany avokoa. Ary rehefa mifoha, dia mifampiarahaba avy izay mifankalala amin' ny fahazarana hoe: "Arahaba, tratry ny taona soa aman-tsara, tompoko e!" Ka dia mamaly kosa ny iray hoe: "E! dia samy trany; arahaba, tompoko e!"

13.—Ary dia izany taona izany no tononina hoe 'Asaramanitra.' Ka dia izany indrindra no fiarahaba ny Mpanjaka amin' io taona io. Ary dia manasina Andriana isam-pireneny ny vahoaka, araka ny amin' ny filaharandrazana, ka dia miteny hoe: "Raha avy ny taona fihasinan-dRoa ambin' ny folo Manjaka ka tratry ny taona Asaramanitra mitsingeringerina, dia manamasina anao."

Ary izany teny hoe 'Asara' izany dia efa tsy misy mahalala intsony, fa misy lehilahy iray miresaka hoe: "Fitenin' ny olona any atsimo no misy milaza ny volana hoe 'Asara.' Fa amin' ny fanisana ny volana dia misy lazainy hoe 'Asaramafana,' na 'Asaramangitsy' (mangatsiaka)."* Kanefa raha sainiko, dia tokony ho izany, fa ny fitenin' ny ntaolo maro no mikambana amin' ny tenin' ny tanindrana sy ny tsy fanta-keviny intsony, na dia mbola tenenina aza. 'Asara,' 'noro,' 'volana,' ireo no dia mpisy antony lehibe vao teneniua. Fa ny volana mbola fantatra ihany, fa ny teny no atao hoe 'volana,' fa fitenintSakalava izany, ary na dia ny atỳ aza, dia mbola fanao hoe (raha olon-jinina): "Dia tsy miteny, tsy mivolana."

---

* **It has been shown by Rev. L. Dahle that 'Asara' is from the Arabic *as-sahr*, a month; it occurs in other provincial names of months, as Asaramanta, Asarabe, Asaramaimbo and Asaramaizina. See *Antananarivo Annual*, No. II. (1876), p. 81; *Reprint*, p. 209.**

Ary tsy fantatro izay tononina hoe 'Asara,' na ny taona, na ny volana, na ny andro fifohazana. Ary ny hoe 'noro,' dia hafaliana no heviny.

14.—Ary amin' ny andro ifohazana ampitson' ny Fandroana, dia famonoana omby izany. Kanefa misy fanao toy izao: mahandro vary maraina, dia asian-tantely sy trafon' omby, na dia kely aza; tsy maintsy atao izany, fa santatra, kanefa maraina koa. Fa amin' izany indrindra no ifamangian' ny mpianakavy, fa mamonjy izany santatra izany maraina ny fianakaviana hifaly amin' ny fiarahabana hoe: "Arahaba, tratry ny taona soa aman-tsara," fa samy maika ho any amin' ny mpianakavy samy hafa.

Ary dia hanina ny vary, ka raisina, dia anaovana any an-doha, ary izay rehetra santa-kanina amin' izany andro izany. Dia itataovana any an - doha. Ary ny fihinana ireo dia tsy misy fomba loatra, fa na dia kely aza no hanina, dia ny tsy misantatra ihany no omen-tsiny. Ary ny anaran' izany no lazaina hoe 'tatao.'

III.—Ny mamono Omby.

15.—Ny omby dia entina eo anatrehan' ny Andriana aloha hisaorany vao vonoina. Kanefa tsy dia ny omby rehetra tsy akory, fa rehefa misy nivavahany, raha hamono ny omby volavita izy, dia izany no izy. Nefa hatreo amin' ny mitataovovonana no fanaovana.

IV.—Ny Mijaka.

16.—Ary tsy mahazo mamono omby ny olona, raha tsy efa voavono ny 'volavita' (soratr' omby izany), fa ny volavita no anton' ny fisaorana. Ary ny famono ny volavita dia atodika miantsinanana ny lohany, ka tandremana tsara fandrao mirehoka, fa soloana raha mirehoka. Dia misy karazan' olona mpisantatra ny zavatr' Andriana, ka ny velon-dray aman-dreny no mpanao izany atao hoe 'Zanak' Andriamarofotsy' (amin' ny Tsimahafotsy). Ary raha vao novonoina ny omby, dia entina ny trafony, ka lelafin' ny Andriana manta ny tendrony. Ary dia mba asainy milelaka koa ny zanany izay handimby azy.

17.—Fony mbola tamin-dRanavalona Reniny izany, fa satria nisy an-dRakoton-dRadama, fa ny amin' ny ankehitrio efa miovaova. Ary ny trafony entina ka atono eo ambaravaran' ny trano-manara (Ny Trano Fito miandalana),

ka miara-komana amin' izay ny Andriana sy ny mpianakaviny ary ny olon-drehetra.

18.—Dia samy mamono ny ombiny amin' izay, ka dia samy mitono trafon-kena amin' ny fasany avy, ka dia mangataka fitahiana amin' ny maty, fa ny an' ny vahoaka kosa eo an-doha fasana. Kanefa samy milelaka, dia tohizana eo ny sisa. Ary ny zozoro dia atsoboka voalohany amin' ny voalohan-dra. Dia atao erỳ an-joro-firarazana sy ambony varavarana, hono. Ary nefa dia mitafy lamba landy, fa ny landy no ambonin-damban' ny ntaolo (fa tononiny hoe 'andriamanitra' aza). Ary dia misy hena andrahoina voalohany atao hoe 'tonom-bilany,' satria avonjy ny jaka voalohany, ka dia mifamangy indray miara-misantatra izany. Ary amin' izany andro amonoana omby izany dia mifanira ny olona hifampiditra an-trano hihinana ny hena Ary nony homana, dia miteny hoe: "Ho velo-mitanjaka anie!' " Dia izany no manampy ny teny fanao rehetra. Ary ny anaran' izany atao hoe 'jaka' noho ny hakelin' ny hanina.

Ary ny olon-drehetra dia mifanatitra hena noho ny halavitry ny tany, fa lazaina hoe "nofon-kena mitampihavanana," na dia kitika toy ny loha-tondro aza tsy maintsy ampitondraina, raha misy hitondra koa, na dia iray volana aza; fa mandra-pahalanin' ny Alahamady, dia mbola jaka ihany no anaran' ny hena novonoina tamin' izay.

10.—Ary raha tia hosoloam-bola, dia soloany raha lavitra, kanefa ny hena no dia foto-pitiavana indrindra, fa tsy mahamenatra na dia kely aza, raha tsy misy hitondra; ary dia iandrasany ny havany. Ary eo alohan' ny Fandroana dia mitomany avokoa ny olona. Raha Alarobia no Fandroana, dia harivan' ny Talata mitomany; ary raha Asabotsy, dia mitomany harivan' ny Zoma; fa lazaina hoe "mahatsiaro ny havan-dasa rehetra." Fa tsy mba miara-mifaly, fa tsy itomaniana amin' ny andro androana, fa ny misaona rehetra aza dia tsy maintsy miala taona.

## V.—Ny Mitora-bolana.

20.—Ary rehefa hita ny volana, nony efa vita ny Fandroana, dia mitora-bolana ny olona rehetra; raha

misy singan-dandy dia aharo amin' ny vongan-taindroraka ka atoraka ny volana hoe: "Ataoko voa." Ary miteny hoe: "Tratry ny Alahamady mitsingeringerina anie, fa mitoraka anao aho." Ary tsy mamono omby raha tsy afaka hadimiana, rehefa vita ny Fandroana.

VI.—Fitenin' ny olona mampanatitra Jaka.

"Avy izay taom-pahatsiarovana, Asaramanitr' izay andriana amim-bahoaka; koa izany hoe tokoa no tsy manary taon-kavana; koa aza manan-tsiny izahay mianakavy, fa avy manatitra izay nofon-kena mitam-pihavanana aminareo izahay mianakavy."

*Note.*—For other accounts of the Fandroana, see *Tantaran' ny Andriana eto Madagaskara*, pp. 40-53.



## XVIII.—VAZO.

*Taken from Baker's Grammar.*

MIFANKATIAVA ny velona; fa tsy ho tratry ny hafa, fa ny hafa manody.

2.—Mifankatiava ny velona; fa ny maty tsy namana, fa ny maty momba ny maty, ary ny velona momba ny velona; fa ny maty tsy azo hantenaina, fa ny velona no azo hantenaina.

3.—Mifankatiava ny velona; fa ny malemy fanahy tratra am-parany; mahatsindry fo tian' olona; fa ny nenina tsy aloha, fa aoriana; fa rizareo no be nenina, raha tezitra manontolo fo, ary izahay no tsy manenina, raha tezitra mionona ihany; fa ny rariny itompoana dia mody raiben-keloka.

4.—Mifankatiava ny velona; fa aza manao roa trano tsy enim-bositra; fa ny lavitra tsy azony hantsoina, fa ny akaiky ihany no ho tiany; fa ny maro ihany no sambatra, fa ny vitsy lanin' ny vitsika.

5.—Mifankatiava ny velona; ataovy toy valala: raha matavy, miara-miridana.

6.—Mifankatiava ny velona; ataovy toy ny vohavoha: malemy, tsy tapaka, madilana, tsy maito; ary toa rano am-pasika: atao ho ritra, ka misy ihany.

7.—Mifankatiava ny velona; manaova toy irony tsena: mora hahalala ny tsy fantatra, ary hahitana ny tsy hita, tsy miantso ka mahavory.

8.—Mifankatiava ny velona; ataovy toy ny lamban' akoho: ny makarakara sosohana; faty, hono, no isarahana.

9.—Mifankatiava ny velona; fa aza manao fihaonan' omby: ny lehibe manoto ny kely, ary ny matavy manosika ny mahia.

11.—Mifankatiava ny velona; fa aza manao toy ny harefo: marotsaka ivelany, fa miefitra anaty.

12.—Mifankatiava ny velona; fa aza manao fihavanandrano: tonga namana ka vao mihamavo; ny aloha tsy manao hoe: "Maitia," ary ny aoriana tsy manao hoe: "Andraso aho," fa miharo ka vao mihavazina.

13.—Mifankatiava ny velona; fa aza manao fihavanambato: tezitra tsy azo ivalozana, tapaka tsy azo atohy; ny lehibe tsy miteny, ny kely tsy mitombo.

---

*Hiran' ny ntaolo.*

Tahaka ny voahangy roa tsara venty:
Amidy, dia lafo be;
Avela, dia endriky ny trano;
Fihaingoana mahafa-kenatra.

*Hiran' ny mpitaom-bato.*

Imamo no anaran' ny tany e!
Fa ny fitiavana tsy mamo akory e!

*Hira fanaon' ny vehivavy mpirary tany aloha.*

Na be basy anie izy,
Na be lefona anie izy,
Arovinao anie izy, Andriamanitra ô!

---

*Tonon-kira fanaon' ny ntaolo.*

1 Landi-maso mahiratra.

2 Ambanin' io rahona io mandainga izay tsy ho manina.

3 Sikin' ebo iandramemika, iavo-sikin' iandramemika.
4 Tomaratara ny any Imanga; maitso mavana ny any Iarivo.
5 E! heravo tonga ny soa tsy mandainga (*Hiran' ny mpinona*).
6 Hianao, Rabodonandrianampoina, taranjan' Andrianampoina, zafin' Andriambelomasina.
7 Tsy mandia tany Rabodo, ny Rabodonandrianampoina.
8 Tsy mandia lazon' andro (hotsak' andro).
9 E! itondray voron' ala aho re.
10 Avy tany an-ala manitra.
11 Hanina an' anona e!
12 Manifi-drano ny ngita.
13 Misai-mandro ravorona.
14 E! Ramanana anao.
15 Miangaly ny manana.
16 Angolangolan' ilay Faliarivo,
Haitraitr' ilay Ambanidia,
Tsy misy izany amin' Ankerankely,
Fa Ranavalona no manjaka e!



## XIX.—FIARAHABANA.

TRARANTITRA, tompoko e, aza marofy, mifanantera amin' Itompokovavy, aza diso fanompoana, mandrosoa voninahitra, tongava amin' izay fanaperana anarana.

2.—Dia veloma, soava, tsará, ela velona, mahitá rariny amin' ny Manjaka, aza diso fanompoana, ry sombin' ny

3.—Trarantitra, tompoko e, veloma.

4.—Trarantitra, tompoko e, tahin' Andriamanitra, tsy ho very fitia amin' ny Tompo.

5.—E! dia samia tahin' Andriamanitra isika rehetra. Veloma, soava, tsarà, trarantitra, ela velona, mahitâ rariny, hieren' ny odovy, hieren' ny mpisimba, ho tratry ny ela indrindra, maroa fara, maroa dimby, mitomboa vola amam-pananana, aza marofy, aza mari-koditra anie hianao, e, Andriamanitra, Andriananahary!

6.—E! dia hambinina izay saotra ataonao.

7.—Tsy ho voa-tsiny amam-pondro anie hianao, mahazoa mihary vola amana omby, dia mba hitera-dahy amana vavy.

8.—Mandehana soa, mandehana tsara.

9.—Dia veloma, rahavana, fa raha tsy valiko, valin' Andriamanitra.

10.—Eny, fa dia manan-janaka tokoa, fa hita ny ataonao, anaka.

11.—Eny, fa dia manan-dray aman-dreny tokoa, fa hita ny ataonao, ry ikaky.

12.—Maroroha taiza; manána zaza fito mirahalahy; maroa fara; maroa dimby; ho tratry ny ela indrindra; aza tafintohina mandeha; aza marary an-dalana ny zanakao. Izany vavaka izany tsy ho lo, tsy raraka an-tany, fa hanambina anareo.

13.—*Manantsafa ny avy lavitra.* Vao tonga va re hia nareo? Eny. Sarasara tsy ambaka? Sarasara. Nanao ahoana izay nalehanareo tany? Ny nalehanay tany dia nahafinaritra. Ka firy hianareo no tany? Maromaro ihany. Nefa inona no nalehanareo tany? Mba nivarobarotra. Ka nahazo tombony, sa tsia? Hita izay nahazo, fa mba mandehandeha eny, ary aiza hianao no hahazo! fa varotra izy ka mba atao eny.

14.—*Fiteny raha mitsapa alahelo.*

Akory foana hianareo?
  Indreto foana izahay.
Tsy tony ny manjo;
  Tsy fidy ny manjo.

15.—*Manantsafa Andriana raha avy mitsanyantsangana amin' ny vazan-tany.*

Sarasara, Tompoko e!

Arahaba tonga soa aman-tsara!
Fa hianao tompon' ny tany:
Ka mianatsimo hianao, tsy vahiny,
Mianavaratra hianao, tompony ihany; etc.

16.—*Fanomezan' ny Mpanjaka voninahitra ny vahoakany, raha miantso an' Imerina izy, dia manao hoe:—*

Hianareo, ry Imerina, no
Valam-parihin' Andriamasinavalona,
Farihibe nahamasina,
Vonivato nah' Andriana,
Lamba, ka tsy misy atiny sy vohony;
Fandrin-drano tsy misy avo sy iva,
Molo-bilany iray manodidina,
Vato ifaharana,
Ala ikirizana,
Vodivona ieferana,
Akanga tsy roa volo,
Solon' ny Roa ambin' ny folo nanjaka,
Fanovan' Andrianampoinimerina sy Lahidama
Sy Rabodonandrianampoinimerina, etc.

17.—*Ary toy izao indray kosa no fiantson' ny Andriana ny Borozano:—*

Fangady lava zarana hahamaintimolaly ny tany sy ny fanjakana,
Kitro hifaharana,
Vato eran-tanan' ny Ambanilanitra,
Tsiriry ahitra hipetraka amin' ny tany,
Tsy mba tsiriry vorona handositra, etc.

18.—*Ary toy izao indray no fiantson' ny Andriana ny Foloalindahy:—*

Lehilahy noranitana hamory ny finari-bavan' Andrianampoinimerina,
Lefo-maranitra sy ampinga matevina,
Fanjaitry ny tany,
Kofehy mando mitam-panjakana,
Hidy sy rakotry ny tany, hitana izao vonorin' i Lehidama izao, nanaovana salaka fohy rambo sy nanaovana sakafo ambany foitra, etc.



## XX.—ANATRA FANAON' NY NTAOLO TAMIN' NY ZANANY.

"ARY anatra omeko anareo ankizilahy sy ankizivavy: Ny folin-dandy lahy no ataovy, ary ny zarampangady no tano; fa raha malahelo anie, toa ambin' olona, ary raha tsy manana, toa hafa reny; fa na zokintarehy aza, raha zandrin-karena, miteny tsy inoan' ny olona, ary raha mandeha tsy mba aloha. Ary ataony zanak' omby kamboty, koa ateriny an-tsisim-boly, ka ny antra dia avy manaisotra, ary ny tsy tia dia avy mikapoka sy manositosika. Ary ataony ondrilahy tsindry varotra lehibe, fa tsy mba ho lohany.

"Koa na hanao sinibe voahirana, na hanao kitapo horirika aza, ho avy indray lahy ny Asaramanitra, koa mitoditodika ary miherikerika, ka tsy mahita olon-tian-kotolorana, ary tsy manana olon-tiana hanolotra ny tena; hiantso ny any atsimo, olom-pantatra ihany, fa tsy havana; hiantso ny any andrefana, tsy havan-dray, tsy havan-dreny; hiantso ny any avaratra, fati-dra, fa tsy mifehy faty; ary hiantso ny any atsinanana, dia tsy volovolo, tsy ataovana.

"Ary ny zaza tsy miasa: midina an-tsaha, fangalarina; miakatra an-tanàna, fangatahina; miditra an-trano, tsy misy ampombo; mivoaka itany, tsy mitsidi-pahitra. Hamidy, olon' Andriana; hatao loso, tsy misy mpanontany; hatao kirobo, tsy tian' ny olona; dia ataovy sikajy re, ka dia ambaka noho ny akoho vositra va iny?"



# MALAGASY KABARY

FROM THE TIME OF

ANDRIANAMPOINIMERINA.

COLLECTED BY

W. E. COUSINS.

THIRD EDITION.

ANTANANARIVO:
PRINTED AT THE PRESS OF THE LONDON
MISSIONARY SOCIETY.

1898.

# CONTENTS.



# MALAGASY KABARY.



## I.

## KABARY NATAON' ANDRIANAMPOINIMERINA TAO ANDOHALO.*

RAHA vory tao Andohalo ny ambaniandro, nandray ampinga Andrianampoinimerina hikabary amin' ny ambanilanitra. Ary hoy ny fiteniny: Izao ary, ry ambanilanitra, fa izaho no toa miteny matetika ary mikabary isam-bolana aminareo ambaniandro: Imerina ary tahaka ny ava-voly, ka izay mahava matetika manana ny vokatra; koa izaho no toa miteny matetika ary mikabary isam-bolana izany. Ka raha tsy atoro anareo izay làlambe halehanareo, be ary Imerina, kandrao misy mivily ka potraka, ary miringiringy ka lavo; ka raha tsy ambara aminareo izay fanompoankatao, andrao mahadiso fanompoana ny mpanompo, ka amoriako anareo Imerina izany.

2. Koa inty aloha ny aminao Avaradrano: hianao Avaradrano aza manao 'andevo-lahy avy nandranto, ka irahina haka kitay' hianao, ka hoy hianao: "Izaho tsy avy nandranto va?" Irahin-kiasa hianao, ka hoy hianao: "Izaho tsy avy nandranto va?" Koa hianao Avaradrano, raha miady amin' Imerina (fa ny soa mpanjo olombelona, ary ny ratsy mpanjo olombelona), ka raha miady hianao, ka hoy ny fiteninao: Izahay no nampanjaka an' Andrianampoinimerina, izahay no nanao ampinga loha, fa hianareo nalainay basy amandefona vao azo. Koa izao, hoy Andrianampoinimerina, no vintako; ary Andriamanitra no nanome ahy no nahazoako ity tany ity ary nahavoriana izao.

*For an account of Andrianampoinimerina, who reigned 1787 (?)—1810, see HISTORY OF MADAGASCAR, vol. II. pp. 122-128; and for a good poetical version of this *kabary*, see ANTANANARIVO ANNUAL, No ix., pp. 40-44

3. Koa ity taniko ity aza atao toerana ifandatsana; fa samy nampanjaka ahy avokoa izao Imerina izao, fa tsy misy hafa raha mby amiko, hoy Andrianampoinimerina; koa raha misy manao izany, ataoko naman' ny meloka. "Tsy izany va, ry ambaniandro," hoy Andrianampoinimerina? "Izay"! hoy ny ambaniandro.

4. Fa tsy misy tsy ho ahy izao anivon' ny riaka izao, hoy Andrianampoinimerina, ka ho avy ny any Menabe ho tonga amin' ity tany Antananarivo ity. Ho avy ny any Iboina. Ho avy ny any Betsileo. Ho avy ny any amin' ny Betsimisaraka. Ho avy ny any Antsihanaka Ka tsy misy tsy ho avy amin' ity tany ity, hoy izy, na amin' ny lavany atsinanana, na amin' ny lavany andrefana, na amin' ny sakany atsimo, na amin' ny sakany avaratra; fa efa nomen' Andriamanitra ho ahy ity tany ity; koa tsy mba asiako izay toerana ifandatsana ity tany ity; fa raha misy manao izany, ataoko meloka, hoy Andrianampoinimerina. "Tsy izany va no izy, ry ambaniandro?" "Izay!" hoy ny ambaniandro.

5. Dia nasian' Andrianampoinimerina orim-bato mafy tamin' izany: "Na iza nanao soa ray, na iza nanao soa reny, na iza nanao soa tena, ka amin' ity tany ity no asiana latsam-panahy, ataoko meloka izay manao izany," hoy Andrianampoinimerina.

6. Ary dia niteny indray izy, hoy izy: Izaho, hoy Andrianampoinimerina, milaza aminareo ambaniandro, fa ny alahelon-dehilahy tsy mihoatra herinandro, ary ny alahelom-behivavy tsy mihoatra tapabolana. Koa izaho no manao izany, hoy izy: raha mandeha avokoa izy mivady haka kitay amin' izay lavidavitra ka manao mavesatra tsara; koa entiny hamidy amin' ity tany Antananarivo ity; koa ny kitay entin' izy mivady lafo iraimbilanja ihany; koa ny lasiray amidiny raofia, ary ny lasiray amidiny landihazo hatao tao-zavatra; raha vehivavy mba hanao tao-zavatra koa, fa tsy handry andro (kanefa iza no vehivavy tsy hahay zavatra, raha

mety ho vehivavy koa?); koa rehefa vita, mba amidy, koa ny vidiny mba ataon' ny lahy varotra avadibadika mandrakariva; ary ny vehivavy tsy mitsahatra, fa manao tao-zavatra ihany isan-andro, ary raha alina miari-tory; ka raha tanteraka amin' izany, dia tsy mba ho tonga akoho va ny tao-zavatra atao, ary ny akoho dia tsy mba ho tonga vorona, ary ny vorona dia tsy mba ho tonga ondry, ary ny ondry dia tsy mba ho tonga omby, ary ny omby dia tsy mba ho tonga andevo va, rehefa ela no amoriana azy? Ka raha ho hendry koa, fa tsy ho adala, dia tsy mba ho tonga amin' izany va?

7. Ary ny roavoamena amidy angady ho entimiasa, ka raha tsy handry andro, fa mba hiasa koa, dia tsy mba ho tanteraka va ny asa atao, raha afaka herintaona, ho entina mamelona ny vady aman-janaka? Koa izany no ananarako anareo Imerina; fa alahelondehilahy tsy mihoatra herinandro na tapabolana; ary alahelom-behivavy tsy mihoatra tapabolana na iray volana.

8. Ary hoy indray Andrianampoinimerina: Izaho milaza aminareo Imerina ambanilanitra, fa tao aloha nisy andriamanjaka ihany: nanan-janaka tiany ihany izany; nanam-bady tiana ihany izany; nanan-kavana tiana ihany izany; nanana olon-tiana ihany izany; nampanaram-po zanaka tiana, nampanaram-po vady tiana, nampanaram-po havan-tiana, nampanaram-po olon-tiana ihany izany; ny radonareo tsy foinareo nalainy hovidina, kanjo, rehefa azony, tsy vidiny, fa dia tànany ho azy; ny lambanareo tsara tahaka izany; ny ombelahinareo mahavoa tahaka izany; ny zavatra azon' ny tànanareo alainy tahaka izany, ka tanany ho azy; koa raha ny vitan-tananareo Imerina sy ny herim-ponareo no ho entiko mitia havana sy olon-tiana, laviko, hoy Andrianampoinimerina.

9. Ka na indro aza Ralesoka vavy tokana, tsy ary ambony, tsy ary ambany; tsy mba nampanaram-po

zanaka tiana aho; tsy mba nampanaram-po vady tiana aho; tsy mba nampanaram-po havan-tiana aho; fa manan-jara izay olona alain' izany zavatra. Ny lambanareo mahazo ariary dimy, raha alain' izany, ataoko tonga ariary fito, ataoko tonga ariary valo. Ny zavatrareo alain' izany, ataoko tonga avy fahatelo, ataoko tonga avy sasaka; koa manan-jara izay olona manan-javatra tian' izany halaina, raha mby amiko Andrianampoinimerina. Fa izao kosa no itondrako anareo Imerina; fa izaho no rainareo aman-dreninareo; ka tsy anaranako havan-tiana amana olon-tiana hianareo Imerina; fa izaho no kiadinareo. Tsy izany va no izy, ry ambaniandro? "Izay," hoy ny ambaniandro; sady faly sy ravoravo ny ambaniandro noho ny teny nataon' Andrianampoinimerina taminy; fa nataon' Andrianampoinimerina tanteraka tokoa izany.



## II.

## TENY NAMPITONDRAIN' ANDRIANAMPOINIMERINA HANKANY AMIN' ANDRIAMANALIN' I BETSILEO.

TAMIN' ny nanjakan' Andrianampoinimerina, raha tsy mbola nanaiky ho azy Andriamanalin' i Betsileo, dia nampitondra teny Andrianampoinimerina hankany amin' Andriamanalin' i Betsileo, ka tsy nasiany ady, fa hoy ny fiteny nataony taminy:—

2. Zanak' Andrianampoinimerina hianao, Andriamanalina, fa manatóna azy rainao.

3. Ary namaly Andriamanalin' i Betsileo: Tsy zanakao aho, hoy izy, fa mpirahalahy isika; fa samy andriana manana ny taniny.

4. Ary dia novalian' Andrianampoinimerina indray ny tenin' Andriamanalin' i Betsileo, ka hoy Andrianampoinimerina : Izaho lehibe lamba, fa hianao kely lamba, ka raha manalavitra ahy hianao, manara ; fa izaho no nosy hiangonan' ny madinika rehetra ; ka manatòna ahy rainao, fa zanako hianao.

5. Ary raha nandre izany Andriamanalina, dia norefesiny ny hazo, ka nateriny tany amin' Andrianampoinimerina, ka hoy no fanatiny azy : Iny hazo iny refiko ; ka asaovy tratrarin' Andrianampoinimerina ; fa raha trany iny, zanany aho, fa tsy rahalahiny. Ary dia norefesin' Andrianampoinimerina ny hazo, ka tsy tratrany, fa lava refy Andriamanalina. Ary hoy Andriamanalin' i Betsileo : Raha tsy tratrao ny refiko, mpirahalahy isika, fa tsy mpianaka.

6. Ary dia novalian' Andrianampoinimerina indray ny fiteniny : Lazao amin' Andriamanalina, hoy izy : Ny fandrefesako ny hazo tsy maninona ; ary ny halavan-tsandry tsy mah-andriana ; fa kely hianao ka zanako ; ary lehibe aho ka rainao.

7. Ary raha nandre izany Andriamanalina, dia nalainy indray ny lamba tsy an-tsaha ka nateriny tany amin' Andrianampoinimerina, ka hoy no fanatiny azy : Rasao amin' io lamba io ny omby, ka raha misy mipika amin' ny tany ny ra, na dia ohatry ny ivy ihany aza, dia zanakao aho, Andrianampoina.

8. Ary nony tonga tany amin' Andrianampoinimerina ny lamba, dia novonoina teo ambonin' ny lamba tsy an-tsaha ny omby, koa tsy nisy nipika tamin' ny tany ny ra, fa tsy tanteraka ny lamba.

9. Ary dia nanontany Andriamanalina : Nisy nipika tamin' ny tany ihany va ny ra, sa tsia ? Ary dia novalian' Andrianampoinimerina : Tsy nisy nipika, hoy izy.

10. Ary hoy Andriamanalina : Raha tsy nisy nipika tamin' ny tany ny ra, mpirahalahy isika, fa tsy mpianaka.

11. Ary dia novalian' Andrianampoinimerina indray ny fitenin' Andriamanalin' i Betsileo, ka hoy no famaliny azy: Lazao amin' Andriamanalina, fa aza avela ho maro teny izy; fa izao no fara-teny ataoko aminy: zanako izy, fa ampanaraho ahy rainy; fa efa nomen' Andriamanitra ahy ity tany ity. Dia nijanona tamin' izay Andrianampoinimerina.

12. Ary nony afaka kelikely, dia avy Andriambogo, zanak' Andriamanalin' i Betsileo natao handova azy, nanaiky an' Andrianampoinimerina; ka tsy ren' Andriamanalin' i Betsileo ny naneken' ny zanany ho an' Andrianampoinimerina.

13. Ary rehefa nanaiky ho an' Andrianampoinimerina Andriambongo, zanak' Andriamanalina, dia nalain' Andrianampoinimerina ny lamba tsy an-tsaha, ka nataony mitovy ny lavany sy ny sakany, ka noloahany ao afovoany ny lamba, dia navalony tsara ka nateriny tamin' Andriamanalin' i Betsileo, ka hoy no fanatiny azy: Ity, hono, ny lamba tamin' Andrianampoinimerina ataony zara-fitafianao, Andriamanalina, raha tsy mety ho zanany hianao; koa izahao sy diniho tsara ny lamba, fa omeny ho zara-fitafianao. Ary nony novelarin' Andriamanalin' i Betsileo ny lamba tsy an-tsaha, ka loaka migorobaka ao afovoan' ny lamba, dia hoy izy, rehefa nihevitra kelikely: Trarantitra, aza marofy, Andrianampoina; fa ny ato an-kiboko no efa lasa nanaiky azy, ka ambarao amin' Andrianampoinimerina fa zanany aho, fa tsy rahalahiny; fa aza vonoina aho, fa amin' ny anio tontolo andro aoka aho hihinana ny malemy amin' ny tany, fa izy no tompon' ny fanjakana.

14. Izao fanahy izao ihany no nataon' Andrianampoinimerina, fa tsy nasiany ady basy aman-defona, fa nalainy am-panahy. Koa nanaiky Andriamanalin' i Betsileo, ka vita ny tany.



## III.

## TENY NATAON' ANDRIANAMPOINIMERINA, A.D. 1810.*

IZAO lahy no ambarako anareo havako sy sakaizako rehetra, fa avy ity izay soratr' aretina, fa alain' Andriamanitra aho, koa izao lahy no amoriako anareo. Fa raha avy ny didi-Nanahary, koa tapitra ny andro, koa hody any an-danitra aho, indro lahy Ilaídama, fa tanora; fa indreo hianareo; fa ny nofoko no hilevina, fa ny fanahiko sy ny saiko hitoetra aminareo sy Idama ihany.

2. Voalohany indrindra, lehiretsy, indro Idama; fa tsy mba naterako io, fa nakohako teo am-bavako; koa tsy nokasaiko hanana ny fanjakantsika tsy akory; fa avy izay fanomezan' Andriamanitra azy; koa indro hapetrako aminareo, koa tsinjovy mandeha, ary aza avela hitsanga-menatra, fandrao isika ho mati-maso; fa alao faditra, fa ny tola-paditra zava-mahery; ary alao tonon' andro, fa ny tonon' andro tsy mahalehilahy. Koanefa tsy aiza aho; fa hibitsibitsika azy eny ihany.

3. Faharoan' izany indray, lehiretsy, ity fanjakantsika ity finari-bavan' Andriamasinavalona; koa napetrany tamin' Andriantsimitoviaminandriana sy Andriambelomasina; koa napetraky ny Roa ambin' ny Folo Manjaka amiko sy hianareo; koa napetrako aminareo sy Lahidama; fa nanaovako ny aiko tsy ho zavatra sy namonoanareo tena; koa mbola indreo avokoa hianareo niara-nanao tamiko. Any koa Rahodibato ho namanareo, koa voin-tenanareo, lehiretsy, raha avelanareo hamono maso ahy Idama, koa tsy hino ny teninareo; koa tsy azy anie ny fanjakana, fa anareo; fa hianareo no vaky loha sy tapa-pe sy lany mandron-

---

* For a translation of this *kabary*, see ANTANANARIVO ANNUAL, No. ix. pp. 44-51.

kery sy nanao ny ainareo tsy ho zavatra, raha tsy izaho Imboasalama no hananana an' i Besakana.

4. Fahatelon' izany indray, lehiretsy, na inona herinareo, na inona soa efanareo tamiko, fa tsy nisy olona nahery sy mpanjaka nalaza noho izaho, fa telo-polo monja amban-jazakely teo Amboniloha nandeha hizaha ahy no matiko*. Koa raha tsy nantoaninareo aho, tsy nahery, na ady na hevitra; fa indro lahy Ilahidama, fa nony adala tsy tokony handimby ahy io, tsy nomen' Andriamanitra antsika; fa tokony hahasolo ahy angaha no navelany ho andraikitrareo. Fa hany aza andraranareo azy, lehiretsy: lehilahy soa no tanora sady manjaka, koa aza rarana, raha misy sitrapony tiany hatao; aza manala hanin-tian-jaza, fa tsy adala io tsy akory; fa tsy aiza aho, fa eny anilany eny ihany.

5. Fahefatr' izany koa, lehiretsy, Ilahidama anie zana-borona hateranareo ny efa, ary be no heveriny, fa hianareo no hanao sy handidy. Ary aza entinareo meloka lahy Ilahidama; fa raha meloka andrian-davavero, fa aza ampagidinareo hoditra, fa tsy mahita. Fa he! lehiretsy, raha tokony tsy ho faty, koa matinareo; ary tokony ho efan-tsazy, na dia tokony ho vitan' ny variraiventy aza, na ny hasina mahavita, koa tanianareo ho lany vady aman-janaka sy ho lany fananana; fa aleo adaladala andriana toy izay adaladala loholona. Fa ny tsara mpihevitra no manjaka andria-mahafiadana,† fa hianareo lahy no hanao azy.

6. Tohin' izany ihany koa, lehiretsy, raha tianareo aho, tandremo izay hahasoa an' Ilahidama; koa raha mahatsiaro ahy hianareo, mankanesa ao aminy, koa ataovy aminy izay fitondranareo tamiko; ka aza ilazam-bohony, ary aza fitahina, fa ny Andriamanjaka tsy mba manan-kavana sy tsy manana irai-tam-po, fa

---

* *Another reading is:* "kanefa telo-polo amban-jazakely nandeha hizaha ahy terỳ Amboniloha matiko."

† *As in the saying:* "Manjaka andriana ombana mahafiadana."

izay mankatò ny teniny sy mino ny lalàny no havany. Koa raha misy tiany hatao, koa miankina amin' ny didim-panjakana, ifanatony lahy; fa ny tondro tokana tsy mahazo hao, ary ny hazo tokana tsy mba ala; fa ny hevitry ny maro no fanjakana; fa tsy handa izay marina heverin' ny be† io tsy akory, fa fanòvan' ny ombelahibemaso.

7. Tohin' izany ihany koa, lehiretsy, tandremo ny ainy. Ataovy izay hahatratra antitra azy sy hahamamy hoditra azy amim-bahoaka, hananany ny eran-danitra eran-tany; kandrefa hahateza azy, hahalava fiainana azy no fotony; fa izay fohy aina kely fiandrianana. Izao lahy no ambarako aminareo havako sy sakaizako rehetra isan-andro ary ampandrenesiko anareo ankehitriny.

8. Ary nony nahare izao tenin' Andrianampoinimerina izao ny sakaizany rehetra, samy nitomany nigogogogo avokoa, fa tsy nahavaly. Koa hoy Andrianampoinimerina: Andeha ary samy mody mandry angaloha, koa ento mandry izany fiteniko izany.

9. Ary nony lasa ireo, dia nalainy indray Rahagamainty sy Rahagafotsy sy Andriampinoana sy izy rehetra ireo. Nony ampitso indray nampanatrehiny ny vadiny aman-janany.

10. Hoy izy: Idama ô! Andriamatoako ô! eny, ry sombin' aiko, matesa anie aho alohan' ialahy! Fa he! izato toetr' ialahy. Toa tsy mba olombelona, fa ohatry ny Andriamanitra latsaka, ka tsy mba naterako, fa naloako teo am-bavako, novolavolain-Janahary. Tsy mba maty aho manana an' ialahy, fa tsara ombalahy. Lasa izay ro† namako, fa ny tenako tokoa no sisa. Fa indro ialahy, ry Idamalahy; ialahy no tehi-mena vadin' ombalahy; he! izato isika roa lahy monja no mpihavana, koa aza vonoi-maso aho sy ny razantsika,

* *Another reading is*: ny marin' ny be.

† Ro=ry, *as in* roandriana.

sombin' aiko, fa an' olona anie itony tany itony e, koa nomen' Andriamanitra antsika.

11. Fa he! ireo no antsibe tsara ofana: adidy, tsy mba hadilo; ireo no lefona tsara varombo: atomboka, tsy mba hilefitra; ireo, ilehitsy, no tangen-tsara hafatra, ka tsy mba mena-maso mitsara; lehilahy ialahy hotronin' ireo ombalahy antitra ireo.

12. Voalohany indrindra, raondriako, indreo ny vadiko aman-janako, ataovy toy ny an' Andriamasinavalona; aza alain-drakitra, fa naharitra ny sarotra; tiavo, fa ialahy no voninahiny sy kiadiny, fa fanòvan' ny Roa ambin' ny Folo Manjaka sy izaho no ho eto.

13. Faharoan' izany indray, ry Idama: Aza manaran-kavana, ary aza mampirisika ny mpanompo, fa raha mahery fahatelo, mahery fanjaka; fa ny havana ihany no manavangavana, ary ny fanahin' andevo mandevona. Aza manao lava loha, fa ireo anie sady babo no lova; vary vato aharon' ny sompitra, tsy mba hanimbady tsy mba hanin-janaka ireo; fa 'amboa homana ondry, koa ny fo no manefa,' raha manao ny tsy mety amin' ny fanjakana. Ireo no fankaharan-dalàna, fa vako-drazana sy lamba matevina, aron' ny fanala maraina, na aron' ny rivotra mafana. Ireo no lafika, ireo no tabiha sy rehareha.

14. Idama ô! hody aho, koa hapetrako ialahy. He! izay tantara renao sy hitanao. Nanao ahoana ny heriko sy lazako? Tsy nisy ala tsy novakiko, tsy nisy tendrombohitra tsy nanihiko, tsy nisy tampon-tanety tsy niadiako; fa Andriamanitra no nanome ahy malalaka sy nahafoy, izaho nomeny ambininy, koa tsara tsodranon' ny razantsika. Fa Iamboasalama no anarako, koa nampiana ambaniandro afovoany* aho, ka nanankery tato ampovoan' ny tany aho ka nalaza hoe Andrianampoinimerina.

15. Izaho koa anie nifafa tokotany nanodidina ny

* *Another reading is*: Nampian' ny ambaniandro anarana aho.

trano vao afa-kopakopaka e! Izaho koa anie nohodidinin' olom-baravarana vao nahary tokan-trano e! Izaho anie lany fototra amam-pondrana vao nahazo olontiana e! Izaho anie nandoa aty amin-afero vao nahatsangy no ary; tsy efan' izany ihany, fa nanao masaka atakalo manta vao nanana ny efa, ka niaritra ny mafy, ary nihinana sy nisotro ny ran' ny biby tsy fantatra. Idama ô! ny hery anie ka tsy mahaleo ny fanahy, fa ny mamy anie ao anatin' ny mangidy, koa ataoko manan-jara samy manjaka ialahy otronin' ireo ombalahy antitra ireo; fa raha ataon' ialahy tsara tohana ireo, tsy maniry haolo hianao; fa na dia ireo ihany aza, na dia ny vato aza horaingeny, dia loaka (fa biby tsy mihoatra ny mamba); koa aza atao resy momba antsika ireo; aza avela halozin' olon-teny; fa izaho no nanana itony tany itony, ireo no ampinga tsy laitry ny bala sy lakato efitry ny lefona. Ireo no nanao vi-very ny ainy, raha tsy izaho, hono, no hanjaka hanana itony tany itony.

16. Koa na inon-kevitra, ary na inon-katao, raha mihetsika ny fanjakana, alao ireo hiara-misaina aminao, fa tsy handa izay ataonao ireo tsy akory; fa injay anie ilehireo ka hanao fanjai-be-vody, hanjai-mandrompitra, fa zovy re ho torotoro sy montsamontsana, fa tsy izy? Koa tsy mba sahy izay hanome vohony anao ireo. Fa aza atao 'sola manara-dia,' ary aza atao 'fotsy volo mitozo-poana;' fa ny maty misy fanòvany, ary ny velona manan-tandindona; iterahan' ny olona, ho solony; fa matoky mandry aho, ry Idama, manana an' ialahy.

17. Ary ataoko aminao koa, ry ilay sakaiza; fa hianao anie tera-dRamorabe ary zana-dRalesoka, hianao anie tsy mba Imarovatana, fa tena Tsimahafotsy; aza manao 'tsingala mahalala ombin-tena;' aza manao 'anaty fo maharary,' fa aleo ny an' ny tena no odian-tsy-tiana. Fa tiavo ireo loholonao sy havanao ireo, raha mahay manaraka anao ihany; ary na dia

ireo hidy vato sy manda hazo ireo aza, koa hana o 'andriana azoko am-po,' sy hanao 'ataoko fe tsy haninona,' ka hanampi-maso an' ialahy, tapaho roa mitovy, koa avalano rano; teteho, omeo ny amboa; fa izaho tsy nanana adi-varotra aminy, fa soa ifamaliana ny ahy sy ny azy; fa ny zavatra hafa no itiavana olona, fa ny fanjakana aza mba entina an-kena-maso.

18. Ary raha tsy mbola manova izay nataony tamiko kosa, koa mitady izay hahandrian-tokana anao, aza ovana, fa ataovy manan-kotantaraina; maty andro ka velona alina, fa nanary ny ainy hahampanjaka ahy teto anivon' ny riaka.

19. Koa izao no ambarako anao hotandremanao sy ho andraikitrao. Ela izao tsy mba hadino; lasana aho, tsarovana ihany; koa tadiavo ihany koa izay hahatevina izao sy hiampian' izao; fa hianao ihany, ry Ilahidama, no anton' ny fanjakana, koa raha tsara no itondranao sy tsy iovanao izao, na dia tsy hivoaka any Ambohimanga sy Antananarivo aza hianao, raha mahatana izao hafatro izao, tsy misy tsy hananana ity nosy ity, fa ny anaran' ireo basiko ireo "tsimaroanosy."

20. Ary nony nankany Ambohipo izy, dia nataony foto-teny isan-andro lava izao, ka hatrany Isoavimasoandro, raha vory koa ireo sakaizany sy havany ireo, na eo anatrehan' Ilahidama sy ny vadiny aman-janany, ataony teny mandrakariva izao, fa izy manao tezain' aretina ihany.

21. Ary hoy koa Andrianampoinimerina: Hianao, ry Idama, no fanòvan' ny Roa ambin' ny Folo Manjaka sy izaho eto, indreo koa rizalahy namako, ataovinareo lahy izay hahatevina ity tany ity, hananan' Ilahidama ny eram-po, hiadanan' ny vadinareo aman-janakareo; fa raha be tany, masina Andriana ombana ka manjaka to teny.

22. Koa aza avela ho adidin' Idama irery, lehiretsy, ity teny ity; fa sarotra ny mitondra ny anaran-dray

soa, ary mafy ny mampanjaka andriana; aza ampiadinareo ny zanako, fa efa nomeko anareo sy navelako amin' Ilahidama ny didiko sy ny teniko, koa ataoko aminareo ihany indray, samy hitahiry sy hirakitra hianareo.

23. Fa Ilahidama anie tsy alain' olon-tahaka, tsy atao 'mpanjaka manana adidy,' tsy atao 'tompony tsy mahazaka manana.' Ilahidama anie tsy anaovana 'saonjo mihoatra akondro,' tsy anaovana 'sakeli-mihoajoro,' tsy aloni-mandidy, tsy zehe-manjaka, fa azy anie ny tany sy ny fanjakana.

24. Ary ataoko aminao koa, ry Ilahidama, fa Imerina efa vory, koa indro ny ranomasina kosa no valamparihinao, ry Ilahidama. Koa andrefa indro kosa Imavo* ho tompon' ny farany, ry Ilahidama.

25. Izao no teny napetrak' Andrianampoinimerina tamin' Ilahidama sy ny sakaizany mahatoky azy.

26. Ary hoy koa Andrianampoinimerina tamin' Ilahidama: Raha avy izay fodiako mandry, avelao ho eto amin' ikaky sy ineny, fa tsy fantatr' ialahy tsy akory izay hitiavan' ialahy an' ikaky sy ineny, raha tsy izaho no milevina ao Ambohimanga, andrao tanána aolo Ambohimanga, ary tsy misy hitiavana ny tany, raha tsy ilevenan' ny ray.

27. Ary raha avy kosa izay hodian' ialahy mandry any am-parany, dia ao Antananarivo kosa ialahy, ry Ilahidama, eo avaratry ny trano fito miandalana, koa ataovy mifanitsy aminy, koa ataovy ambonimbony.

Izao no teny nataon' Andrianampoinimerina tamin' Ilahidama.



* The original name of Ranavalona I.; see TANTARAN' NY ANDRIANA, p. 11, note.

# IV.

## KABARY NATAON' ILEHIMIJILA TAMINDRADAMA I., A. D. 1825.

KABARY nataon' Ilehimijila tany Manerinerina, fony izy nanatitra taratasy. Raha nihaona tamin-dRadama izy, hoy ny fiarahabany azy:—

Ho ela velona tahaka ny masoandro hianao, ry Ilehimavony; tsy maro an-tanàna, tsy roa amin' ny tany; iray manendrika ny nosy, ho fahazavan' ny andro; trarantitra, manahafa ny volana ho fanala aizin' ny alina; hotahin' ny razana, fa nomen-drainy namory; ho tokana an-danitra, tsy hanam-paharoa amin' ny tany; ho iray tompon' ny maro Ilehimavony; korintsam-bolamena handeha laza an-dafin-dranomasina ho rem-Bazaha; tsy takona avòny, tsy azo afenina, hampore Zanahary; trarantitra amin' ity nosy ity Ilehimavony; ho ela velona hotompoin' ny maro; mitoetra, mihary tany; mandeha, ravaky ny matso; mandihy, soan' ny rebika; Ilehimavony no ataoko izao; fa nateraky ny ombelahy nihary ny tany, zana-dRambola, zokin-dRabodo.

Ilehimavony tiako an-efitra, tsy halako an-tanàna, niriko tan-dafy, hitety ravin-kazo, handia ravin-dongozy amin' ity efitra ity; koa ampingara-bolamena: onjonina, manoro ny lanitra; aondrika, forehitra ny tany; velona hitari-drano am-pananihana; hananika ny an-kafatrarana. Hatoroko anareo, hoy Ilehimijila, Idamalahy; endrehin' ny tany, soan' ny fanjakana; raha mitifitra ny haolo, mamahana ny tafika; raha mitoraka ny lambo, mamelona ny toby.

Izaza mena be kilema maro handra no miteny izao, fa tsy hala; Izaza manjaka anivon' ny rano mamy amin' ity nosy ity, laolaon' ny maro, tabihan' ny tany, Idamalahy no ataoko izao, hoy Ilehimijila.



# V.

## TENY NAVALIN-DRAINITSIMINDRANA AN-DRADAMA I.

KA hoy no teny nataon-dRadama tamin-dRainitsimindrana, raha nifanatrika izy mianaka, ka hatao andriambaventy Rainitsimindrana; dia hoy Itompokolahy Radama tamin-dRainitsimindrana: Izaho milaza aminao, ry ikaky Rainitsimindrana, fa hitako ny soa nataonao tamin' Andrianampoinimerina; ka raha mby tamiko, tsy nanova, fa nanohy sy nampitombo izay hahatsara ny fanjakako sy izay hahamasina ahy. Ka raha avy ny hahanteranao ankehitriny, ataoko andriambaventy hianao hiahy an' Imerina sy hitandrina ny fanjakako eto anatrehako; fa efa tokony hiadana eto amiko hianao noho ny hahanteranao sy ny soa nataonao efa tanteraka.

2. Ary namaly Rainitsimindrana, ka hoy no famaliny ny tenin' Itompokolahy: Marina izany, ry Ilahidama, ary toy izany, ry lehitsy,—fa sanatria no manao an' ialahy 'ilehitsy' aho; fa izay tsy manome vohony ka tsy misorona Andriamanjaka, fa mitady izay hahamasina an' ialahy, fanòvan' ny Roa ambin' ny Folo Manjaka sy fanòvan' Andrianampoinimerina avokoa, ka ahazoako manao an' ialahy ilehitsy izany.

3. Koa fankasitrahana sy fankatelemana aloha no ataoko amin' ialahy, ry Ilahidama, noho ny soa nataoko tsarovan' ialahy, fa tsy hadinoin' ialahy, fa mahasolo ny Roa ambin' ny Folo Manjaka sy Andrianampoinimerina tokoa ialahy, ry Ilahidama, fa mahavaly ny soa ataon' ny mpanompo.

4. Koa tsara izany; izaho no ataonao andriambaventy, hitandrina ny eto anatrehanao sy ho mizantsingina handanjana an' Imerina; koa tiako, dia ankasitrahako izany, tompokolahy. Fa hany zavatra

ataoko kely, ry Ilahidama: tsy mbola hety ho andriambaventy aho aloha noho ny fitiako ny tany handry sy ny hahamamy hoditra anao.

5. Ka ohabolana kely no hataoko ho entiko handa ny hanaovanao ahy andriambaventy. Tahaka ilay zatovo tia ombelahy hianao; ka nony manisy fiaro izy, ny vozony ihany no asiany fiaro, fa ny kibo-beny tsy mba asiany fiaro; ka raha sendra ny ombelahy mamely antsivalanana, ka voany ny kibo-beny, mba mahafaty ny ombelahy tsy foy ihany; koa hataonao andriambaventy aho, tahaka ny vozony ihany no asianao fiaro, fa ny kibo-beny tsy mba asianao fiaro. Kandrefa ny Betsileo mbola toy ny kibo-beny tsy voaisy fiaro, ka hoy ny famaliko ny teninao: Hianao tenany lehibe, sy ny andriambaventy mbola fiaro eto amin' ny vozony ihany; fa Antananarivo sy eto anatrehanao no vozony, ary Betsileo no kibo-beny; ka aoka aho ho fiaro amin' ny kibony any Betsileo, fa iny no mbola adaladala tsy mahalala voamena, kandrao sendra ny vadin-tany tia harena sy ny mamba sarotra, ka ambakainy sy haniny maina ny vahoakao, ka tsy mandry ny tany; ka aoka aloha mba hitandrina ny kibo-beny sy ho fiaro any Betsileo. Fa rehefa mandry ny tany, ka tsara toetra ny fanjakana, na hataonao andriambaventy aza aho, tsy mandà, fa manaiky indrindra; fa rehefa masina sy mamy hoditra ialahy, ry Ilahidama, koa mandry ny tany, dia izany no tombom-barotray mpanompo, fiadanan' ny vady aman-janaka. Ary novalian' Itompokolahy indray ny fitenin-dRainitsimindrana, fankasitrahana no nataon-dRadama taminy: sitrako, ry ikaky Rainitsimindrana, teliko, ry ikaky Rainitsimindrana, mamiko, ry ikaky Rainitsimindrana, izany fiteninao izany; fa tokanary ho namelan' Andrianampoinimerina ahy tokoa hianao; mahalalany hitsimbinana an' Imerina sy mitandrina izay handrian' ny tany, hahamamy hoditra ahy manjaka. Fa raha ny olon-kafa no ataoko andriambaventy, hasina no hatolony, fa nahazo fiandrianana

izy; fa hianao, ry ikaky Rainitsimindrana, tsy mba tia vola aman-karena, fa mandanja izay hahabevoho an' Imerina sy ny hahamamy hoditra ahy manjaka.

6. Koa matokia kosa hianao, ry ikaky Rainitsimindrana, noho izao soa ataonao izao, fa izaho no fanòvan' ny Roa ambin' ny Folo Manjaka sy fanóvan' Andrianampoinimerina; andriana mahavaly soa, fa tsy hadinoiko mandrakizay ny soa ataonao, fa hisaina miadana aho, fa dia ekeko izany famalinao izany; fa satriko mody kely hianao, ry ikaky, hisainako miadana; fa feno ny hafaliana loatra aho anio, ka tsy mahazo mamaly ny fiteninao; fa indreny ny Offisiers Daupalian hirahiko ho any aminao, ry ikaky, hitondra ny hafaliako amin' ny fandrenesako ny teninao.

7. Ary nony ampitso no niresahan' izy mianaka, dia avy Ralehifotsy sy Andriamihaja, 7vtra., roa lahy, Offisiers Daupalian, nankao amin-dRainitsimindrana nitondra vola ariary zato. Ary dia nalahatr' izy roa lahy ny tenin' Andriana; hoy ny fandahany, rehefa niala tsiny izy: Izany no fitenin' Ilehidama, ry ikaky Rainitsimindrana, faly sy finaritra ary ravoravo ny zanakao tamin' ny andro omaly nihaonanareo mianaka, ka avy mampanatitra ny vody akoho atỳ aminao izy; indry ny vola ariary zato aterin' ny zanakao ho anao. Kanefa, hoy Ilahidama, tsy ataoko vitam-bola àmankarena ny soa ataonao; fa ataoko an-taratasy, fa izaho andriana mahavaly soa. Ary ny amin' ny fihevitrao ny fanjakana, hoy Radama, rehefa fantatrao mandry ny tany, ka tsara toetra ny hitandrina ny fanjakana any Betsileo, dia hianao no mahalala, raha te-ho andriambaventy hianao, fa fantatrao ny mahatsara ny fanjakana.

8. Dia namaly indray Ingahy Rainitsimindrana— fankasitrahana no nataony, sy toky no nomeny: Trarantitra, aza marofy, Ilahidama, mifanantera amin' ny ambanilanitra, fa marina izany, hoy izy, fa faly sy ravoravo aho, raha tsaroan' ny Manjaka.

# VI.

## KABARY NATAON-RADAMA I., A. D. 1828.*

*Ary izao no teny nataon' Ilahidamamanjaka, raha tezitra tamin' ny manamboninahitra nihinan-takona ny haren' Andriana sy ny babon' ny miaramila; ka nosoratany izao teny izao ka napetrany teo am-bavahadin-drova avaratra hovakin' ny mahay manoratra, nasainy lazaina ho ren' ny ambaniandro.*

MAHAZOARIVO, 10 ADIJADY, 1828.

ARY ataovy ny mahafinaritra ahy, hoy Radama; anario raharaha kely; tapero vody tsara no famaky azy, fa betsaka ny soratra; fa raha sasatra hianareo, mialá sasatra kely aloha, dia avereno, ary izahao indray, hoy Radama.

2. Ary mba gaga kosa aho, hoy Ilahidamamanjàka, menatra ny Roa ambin' ny Folo Manjaka sy ny ambanilanitra aho; laingain-kavako ary fitahin' ny mpanompoko aho. Mandry dia matory tokoa angaha ny Roa ambin' ny Folo Manjaka, koa tsy mifoha milaza amiko, fa izaho no fanòvan' ny Roa ambin' ny Folo Manjaka, koa nofitahin-kavako ary ambakain' ny mpanompoko aho; maty tokoa angaha ny Roa ambin' ny Folo Manjaka, no tsy mifoha milaza amiko izy.

3. Nefa, hoy Ilahidama, tsy maty tsy akory izy; fa izaho, fanòvan' ny Roa ambin' ny Folo Manjaka, mbola eto ihany; raha izany didim-panjakan' ny Roa ambin' ny Folo Manjaka izany no hanambakana ahy, ny mpanompo no mahay maty, fa ny Andriana tsy mba azo ambakaina; raha izany maintimolalin' ny Roa ambin' ny Folo Manjaka sy ny tongoa-mihonkon-drazana izany no hanambakan' ny mpanompo ahy, laviko, hoy Ilahidama, tsy andalako havana, tsy ananako olontiana. Tsy mandry ny Roa ambin' ny Folo Manjaka, hoy Ilahidama, fa avy milaza: Aza mety ambakain'

* See HIST. OF MADAGASCAR, vol. II., p. 369.

ny mpanompo hianao Radama, fa mahafoiza olon-tiana; fa tsy misy tsy hanananao ny anivon' ny riaka, na dia ny be kotro maro kolatra nampanjaka ny Roa amby ny Folo Manjaka ihany aza, tsy misy tsy hanananao ny anivon' ny riaka; indrindra fa ny ambaniandro tsy lany teraka; na dia ny zaza madinika mianatra fahendrena izao ihany aza, tsy misy tsy hahavorian' ny anivon' ny riaka. Fa aza mety ambakain' ny mpanompo hianao Radama, fa menatra izy Roa amby ny Folo Manjaka.

4. Ary izaho mba gaga, ilay miaramila, fa imatesanareo amana ikelezanareo aina, ataoko hanatevina ny vodi-hena hotatanina any Mahandry sy any Tsararay sy any Nanjakana sy any Masoandro sy any Besakana, ataoko hanatevina ny maintimolaly sy ny tongoa-mihonkon-drazana, ataoko izany no imatesanareo sy amonoanareo tena, hoy Ilahidama. Fa hay! sangy misy havako amana olon-tiako omeko voninahitra, koa raha hanambaka handrianana ahy amana hihinana ny tongoa-mihonkon-drazana, ka dia hodianareo tsy hita,— ataoko tsy mba hanao voro-mitahy havana hianareo. Koa raha izao no hambakain' ny mpanompo, laviko, hoy Ilahidama.

5. Ary izaho mba hilaza kely ny didim-panjakana fitòndran' ny Roa ambin' ny Folo Manjaka: Na inona hajia miditra, na inona sazy tonga, zarainy amin-kavana, raha misy menakely ananan-doholona, na dia hasina kely ihany aza. Fa ilay anankiray iroy tsy mba ananan-kavana, tsy mba anana-menakely, fa nataony tongoa-mihonkona, vodi-hena notataniny amin' ny trano fohy loha.

6. Koa izaho, hoy Ilahidamamanjaka, dia milaza aminareo miaramila sy milaza aminareo ambanilanitra rehetra, fa izaho, hoy Ilahidama, mandreny ny fanjakan' ny andriana tamin' ny nanjaka Hova taloha sy ny fanjakan' ny andrianan' ny Sakalava tamin' ny vazantany: ny mpanompony sy ny olon-tiany sy ny vadiny

no mitantana sy mitondra ny Andriamanjaka sy ny fanjakany. Koa laviko izany, hoy Ilahidama, raha izao fanjakako nofinaritry ny vavan' Andrianampoinimerina izao no handraman' olombelona, sy izao fiandrianako sy izao tongoa-mihonkon-drazana izao no handraman-kavako sy handraman' olon-tiako, laviko izany, hoy Ilahidama.

7. Ary izaho mba hilaza aminareo ambaniandro rehetra, fa hianareo mandova fanompoana, izaho mandova handrianana; fa ny fomban' ny fanjakan' ny Andriamanjaka, na dia vomanga iray fototra ihany aza, na foto-mangahazo telo fototra aza, raha tonga amin' ny tongoa-mihonkon-drazana sy ny maintimolaly sy ny maty momba, tsy misy olombelona mahatelina izany, indrindra fa ilay iray iroy, nataony fividim-bahoany sy taham-panjakany, tsy ananan' olombelona iny, fa an' ny fanjakana.

8. Izaho dia mihitsy, ry ilay ambanilanitra sy ilay miaramila, fa izao itondrako anareo ambanilanitra izao, raha hianareo no hanin' olon-tsy meloka; volanareo amam-panananareo no halain' olo-maina; indrindra fa reniko amam-badiko aman-janako no hihinana anareo tsy meloka, laviko, hoy Ilahidamamanjaka, fa izaho no aronareo.

9. Ary raha amin' ny anio kosa, hoy Ilahidama, olombelona no hanandrana ahy, hihinana ny tongoa-mihonkon-drazana, laviko izany, hoy Ilahidama; fa ny Andriamanjaka tsy mba azo andramana, fa ny mpanompo manambaka no mahay maty; fa efa ela izay nanambakany ahy, koa ny andro iray no nahandrianan' ny Roa ambin' ny Folo Manjaka sy Andrianampoinimerina, tsy mitovy amin' Andriana, sy Ilahidamamanjaka, tsy mahazehy tava, tsy mahamena handrina: andro iray no hanaovako azy, koa raha misy olombelona miraviravy tanana sy manao voro-mitahy havana, na borizany, na miaramila, tsy dia atao mongo tokoa (va), tsy dia atao lo mbamin' ny kibony nihinana azy, ho lo mbamin' ny fakany? hoy Ilahidama.

# VII.

## KABARY EFATRA NATAON-DRADAMA I. TEO IMAHAZOARIVO, 12 ADIJADY, 1828.

1.

ARY hoy Ilahidama : Izaho mba miresaka aminareo ankizilahy madinika : manan-jara samy manan-kavana, mana-mahery an' Andrianampoinimerina ; nefa hoy Ilahidamamanjaka, tsy dia maniry aho tsy akory, fa manana anareo ; fa izahaonareo ange ny rainareo maro holatra, izay vohitra onenantsika maintimolaly rehetra izao, tsy misy tsy nivadihany, tsy misy tsy nitetezany bamba, fa raha avy ny tongoa-mihonkon-drazan' ny Andriamanjaka, tsy mba mahatelin-kely izany lehilahy nimaty nikely aina izany, na dia indreny aza ny zanak' Andriantandra sy Ralainanahary sy Andriantsalamamanjaka, tsy misy bamba tsy notetezin' izany ; kanefa raha aterin' ny olona ny ariary efatra isan-tsambotra, tsy mba mety mandray izy, fa hoy izy : Atero amin' izy tompony lehibe, na dia Itompokolahy aza no mampamory azy ny ariary efatra isan-tsambotra, tsy mba mety mamory izy, fa hoy izy : Andrao mampangidy hoditra anao sy mahaketraka ny vahoaka, fa aoka hateriny any Mahandry sy any Tsararay sy any Besakana sy any Bevato, fa izany no mahamamy hoditra anao sy mahahery ny vahoaka. Koa dia izao no nanjakana sy nahavoriana izay, hoy Radama.

2.

ARY hoy Ilahidamamanjaka : Izaho Andriana manan-kavana ary mitomoetra amin' olon-kendry ary mitomoetra amin' ny ambaniandro ; koa ny nampianarako taratasy ny zanakareo amam-paranareo, hoy Ilahidama : betsaka ary hianareo ambaniandro, koa raha handahatra eo imason' ny ambaniandro, menatra, fa be no hendry anatin' ny olombelona ; koa indreo ny zana-

kareo amam-paranareo efa mahay taratasy, koa anoraty aho, hoy Ilahidama, koa ny mahalaha-bava dia mandahara vava, ary ny tsy mahalaha-bava dia manorata taratasy, fa aza isoronana aho, hoy Ilahidama, fandrao aho manana adi-varotra amin' olon-tiana sy amin' olomahery; koa ny maintimolalin-drazako sy ny tongoamihonkona no nentiko niadi-varotra; valio, fa aza isoronana aho, hoy Ilahidama, fa be no ataoko, ka andrao hadinoko.

Nefa, hoy Ilahidamamanjaka, hitako ny hamaroan' ny ambanilanitra, koa aza mba atao hoe: Irery Idamalahimanjaka, fa ny sain' ny Roa ambin' ny Folo Manjaka navelany amiko avokoa.

Fa tahaka irỳ masoandro amin' irỳ lanitra irỳ aho, hoy Ilahidamamanjaka; iray ihany, fa mahenina izao anivon' ny riaka izao ny saiko; koa valio, fa ny Andriamanjaka tsy mba omen-dainga, ary ny mpanompo tsy mba fitahina, fandrao tonga amin' ny androko, hoy Ilahidama, tompon' ny tany.

3.

ARY izaho, hoy Ilahidamamanjaka, mba milaza aminareo vehivavin' ambaniandro, fa ny tsy manam-bady manan-janaka, ny tsy manan-janaka manana anadahy, ny tsy manana anadahy manan-kavana, ny tsy manan-kavana manan-tsakaiza; koa anaro ny havanareo, hoy Ilahidama, izay tsy mbola manana ny meloka, anaro ny havanareo mba hiara-mitondra ny hitsiny amiko, koa aza avela hanambaka Andriantompoina, fa na dia izao voninahitra sy fiandrianana omeko azy izao ihany aza, tsy tokony hahafinaritra azy va? hoy Ilahidama.

Ary anefa, mba izahaonareo amin' izao fitondrana ny ambaniandro izao: anaterana vodi-hena, tsy dia izaho irery ihany no hihinana; anaterana ny isampangady, tsy dia izaho irery ihany no hihinana; anaterana ny vokatry ny tany, izany aza azy; anaterana

izany, tiany hotataniko amana hozaraiko, fa raha tsy mba falin' izay hozaraiko amana hotataniko, fa raha hihinana ny tongoa-mihonkon-drazana, aza ampanjakaina homavoin-dalàna, fa ny omeko mahabotrabotra, hoy Radama.

4

ARY hoy Radama: Izany koa no lazaiko aminareo efa mahay taratasy; fa ny ianaranareo ny fahendrena, tsy atao ho an' ny irery, ary tsy hotehirizina anaty kibo, fa mba ilazao ny ambaniandro tsy mahalala; koanefa ny andro izay ilazako azy, hoy Ilahidama, mbola izaho tompony no hilaza, fa mba tiako handreny ato aloha ny ambaniandro, hoy Radamamanjaka.



## VIII.

## KABARIN-DRADAMA I. NAMPITONDRAINY TEO ANTSAHATSIROA, A.D. 1828, NENTIN-DRAZAFIMBELO, 6vtra.

IZAHO, hoy Ilahidamamanjaka, dia milaza aminareo manamboninahitra, fa tsy nodododoiko ary tsy nohazakazahiko, fa efa ela no nisainako azy, ka raha hanao hambahamba hianareo, ka ny ahy tsy hasehonareo, fa vilia amana tapa-kazo amana fanaovan-jiro sy tongo-databatra sy vilany vy no asehonareo eto Antsahatsiroa, koa tsy ireny no ahy nalainareo, fa fanakareo ireny, fa hafa no ahy; koa raha tsy hampiseho hianareo, izaho Andriana tsy mamitaka mpanompo, hoy Ilahidama, fa tsy vao omaly amana afaka omaly amana iray volana no nisainako azy, fa efa dimy volana, enim-bolana, fito volana, valo volana no nisainako azy, ka raha hanamavo lalàna ka hanandrana Andriamanjaka, laviko izany, hoy Ilahidama, fa matiko izay manao izany, ka lazaiko aminareo ambanilanitra.

2. Ary rehefa tapitra ny tenin' Andriana, dia nitsangana ny 10vtra. Andriampizehana hamaly ny fitenin' Andriana. Ary rehefa niala tsiny izy, dia hoy no famaliny: Trarantitra, aza marofy, Ilahidama, mifanantera amin' ny ambanilanitra, fa ento izany fiteninay izany, Razafimbelo, ho any amin' Itompokolahy. Fa akohon' Itompokolahy taman-trano izahay; izy no nanotrika, no ho foy izahay; ary rehefa foy izahay, izy indray no nitaiza sy namelona anay, no ho lehibe izahay.

3. Koa raha avy izay hatezeran' ny Andriamanjaka noho ny hadisoana ataonay mpanompo, tsy vanomankaiza izahay, fa akohon' Itompokolahy tamantrano; koa miandry eo an-toeran' entana amin' izay tian' itompo hatao, na hovonoina hatao laoka, na hovonoina hafaham-bahiny; tsy mahay miery, tsy mahasitrika an-ala, ary tsy mahavony an-ahitra, fa ny Andriamanjaka lanitra, ary ny mpanompo tany; ka ny tany tsy mahatoha ny lanitra, fa mitsotra amin' ny hadalanay izahay, koa trarantitra, aza marofy, Ilahidama; fa azy ny fanapahana, ka izay ataony mahatrarantitra azy.

Izao no teny navalin' Andriampizehana ny tenin' Andriana.

---

# IX.

## KABARY NATAON-DRADAMA I., RAHA NAKA NY OLON-KENDRY IZY.

ARY rehefa tezitra sy afa-nenina tamin' ny manamboninahitra Radama, ka tsy mbola niseho ihany ny hareny, dia naka ny olon-kendry rehetra izy hilany saina izay hanaovany azy.

2. Ary hoy Itompokolahy: Aiza ny saina, ry olon-kendry, fa hianareo no fanòvan' ny Roa ambin' ny Folo Manjaka sy fanóvan' Andrianampoinimerina navelany hiara-misaina amiko; koa raha avy izay hatezerako, tsy vano-midodododo aho, fa maka anareo hiara-misaina, koanefa tsy roa volana amana telo volana no nisainako azy, fa efa dimy volana, enim-bolana, fito volana, valo volana no nasaiko nampisehoan' ny manamboninahitra ny hareko; ary efa ela no nikabariako sy nanaovako ny teny amin' ny taratasy teo am-bavahadin-drova* ho nanehoany azy, koa mbola tsy miseho ihany; fa ny tongo-databatra amana tapa-kazo no asehony; fa ny izy tsy ambarany, koa afa-nenina aho, koa aiza no saina, ry olon-kendry?

3. Ary dia novalian-dRainimena, ilay atao hoe Rabehoraisina no namaly ny tenin' Itompokolahy, ka hoy no famalin-dRainimena: Trarantitra, aza marofy hianao, ry Ilahidama, fa fankasitrahana aloha no ataonay aminao, raha avy izay hatezeranao, ka alainao hiara-misaina aminao izahay, kanefa tsy misy zavatra tsy fantatrao; fa tsy manao 'teniko fe Andriana' hianao, fa maka hiara-misaina. Koa raha avy izay hatezeranao, mba nisaina ny holazaina aminao ihany izahay; kanjo nony nanatrika anao nizaha izato nanaovanao azy izahay sy nisainanao azy; koa tsara loatra, koa tsy azo tsinina, ry Ilahidama; fa efa ela no nisainanao azy sy afa-nenina hianao, koa tsy mampiseho ihany izy, fa tapa-kazo aman-tongo-databatra no asehony aminao; koa Andriamanjaka afa-nenina hianao, ka tsy mba manana adidy, fa izao hianao izao tahaka ny ohabolan' ny olona hoe: "Vinanto misoro-pihavanana; ka mamono akoho matavy, manasa rafozana; mividy hena matavy, manasa rafozana; noho ny tany tsy lavitra, fa trano mifanolo-bodirindrina; koa raha tsy mety amin' izany ny rafozana, sady voky no afaka adidy;" koa raha izay ela izay no nasainao nampisehoana azy, koa tsy

* See KABARY vi.

asehony ihany, fa manao 'fody mitsindroka alina' izy, sy 'lambolahy mihinana andro'; torahy, fa tsy loza; vonoy, fa tsy antambo; fa atolotray amin' izany izay tokony ho faty; ary ny harenao alao; fa mpanjaka afanenina hianao, ry Ilahidama, ka tsy manana adidy amin' ny mpanompo. Fa na zanakay amam-paranay aza atolotray, raha meloka amin' ny fanjakanao ka mandika ny didinao; fa raha hanandrana Andriamanjaka, ka mpanompo hanamavo lalàna, maty, fa zava-manana aina.

4. Izao no teny nataon-dRainimena, raha nalain-dRadama tany Mahazoarivo izy hiara-misaina aminy tamin' ny hatezerany tamin' ny manamboninahitra nihinan-tako-maso ny haren' Andriana.

Dia nankasitraka Itompokolahy tamin' ny teny navalin-dRainimena.

Ary faran' ny hatezerany, dia novonoiny izay tokony ho faty; ka maty tamin' izany Ralehifotsy 11vtra., Jeneraly, sy Rafaralahindera, 9vtra. Koranely folo.*



## X.

### TENY NAVALIN-DRAINITSIROBA, 10vtr., AN-DRADAMA I.

RAHA avy izay hatezeran-dRadama, dia nofanininy ny manamboninahitra, tiany hanolotra izay diso, dia novalian-dRainitsiroba, 10vtra., Jeneraly tamin' ny Mainty, ny tenin' Andriana. Ka hoy no famalin-dRainitsiroba ny tenin' Andriana, rehefa niala tsiny izy; fa nanatrika azy tompony izy rehetra:—Trarantitra, aza marofy hianao, ry Ilahidama, mifanantera amin' ny ambanilanitra; fa raha avy izay hatezernnao aminay, hoy kosa no famalinay mpanompo, tsy akanga efitra izahay,

* See *Hist. of Mad.* v. 2, pp. 369,370.

ka raha kapohina, manjohy sy mandositra any an-ala ; fa akoho taman-trano no ho mihehy lavenona, ka raha kapohina sy tapaka elatra aza, tsy miala, fa mandositra eto anoloanao, ry Ilahidama ; fa raha hariva ny andro, samy mody mamonjy ny toeran' entana amin' ny fitoerany ihany ; ka raha tonga ny vahiny, misaina miadana hianao tompony ; fa maro ny anaran' akoho : ao ry kalamavo, ao ry kalamara, ao ry kalafotsy, ao ry kalamainty ; ka mbola hosainina sy hoheverina izay hovonoina, ka moa tsy ilay mpitsindro-davitra erỳ alatranon' olona ihany no ho faty, fandrao dia very ?

Izao no teny navalin-dRainitsiroba, nentiny nanolotra izay nitari-dàlana hifidianan' izy tompony, fandrao manaratsy fanjakana. Dia nankasitrahan-dRadama izy tamin' ny teny navaliny, fa olon-kendry no mamaly.

---

# XI.

## TENIN-DRAINITSIMINDRANA NAVALINY AN-DRANAVALONA I.

RAHA vao nanjaka Ranavalomanjaka, dia novoriny tao Masoandro ny vadin-tany sy ny loholona, nampihinaniny sy nampilazainy ny fitondrana ny fanjakana tamin' Andrianampoinimerina sy Radama.

2. Ka dia namaly Rainitsimindrana, hoy no famaliny, rehefa niala tsiny izy : Trarantitra, aza marofy, Tompokovavy, mifanantera amin' ny ambanilanitra ; fa raha manontany ny fitondrana ny fanjakana Itompokovavy, dia hambaranay ny fitondrana ny fanjakana tamin' izy mianaka. Tsara ny manao vadin-tany ; fa ny vadin-tany no isany sy aloalon' ny fanjakana. Kanefa raha ny olon-dratsy no atao vadin-tany, ka ny tsy manam-bady aman-janaka, amana tsy manankotodina, mamba sarotra izany ka tsy mifidy hara-

paka ; fa hitany olona, arapany ; hitany omby, arapany ; hitany amboa, arapany ; izay hitany rehetra arapany avokoa ; ka raha ny tsy manam-pototra, ka tsy misy hovaliana, aza atao vadin-tany ; fa raha mandiso ny ataon' ny Andriamanjaka izy ka manova teny, tsy misy hahorona ; fa "ny maty aza ahoako" no ataony. Ka dia aza mba atao vadin-tany, raha ny olon-tsy manam-pototra. Izao no navalin-dRainitsimindrana ny tenin' Andriana tao Masoandro.

3. Ary anatra nataon-dRainitsimindrana tamin' ny vadin-tany. Izao no anatra ataoko aminareo ry ilay vadin-tany, fandrao misy manao adaladala, isika ka manao rano mania ony. Ka ohabolana kely no hataoko aminareo, ry Tompokolahy : Tahaka ilay zazakely mpilalao eo amoron-drano isika, ka mahita ny mamba maty izy ka manao hoe : Avia hilalao sy hihalo-poza eto anaty rano ; fa tsy ato intsony ny mamba, fa lasa ; ka araviravio ange ny tànan' ialahy harapany ; fa ataon' ialahy ho lasa ny mamba ; fa tsy ao ihany va ny zanany mandimby azy ? Kandrao ataon' ialahy hoe : Lasa Ilahidama, ka vehivavy no manjaka, ka hanao izay hahazoako aho ; ka araviravio ange ny tànan' ialahy harapany ; fa tsy Ranavalona va no mandimby ny fanjakana solon-dRadama handrapaka izay diso ?

4. Ary anatra faharoany ataoko aminareo, ry vadintany, fa tsy mateza miteny aho, fa ny fananarana toy ny mano-dahasa, ka izay manoka indroa manana antitra. Koa milaza aminareo aho, ry ilay vadin-tany : Aza mba tia vola, tia harena, ka mitady izay hamenoantsarandrana ; fa ny an' ny Andriamanjaka no ataovy lavorary. Fa ohabolana kely no hataoko : Raha mahalavorary ny fanjakan' Andriana isika, tahaka ny mandrasa ombin' Andriana isika, ka raha tsara didy ny sorony amana trafony, sy tsara ala ny feny amana vodiny, tsy laitra lanilanina ny fadiny sy ny tsinainy sy izay potipotiny tokony tsy ho an' ny Andriana sy ny foiny amin' ny fahaiza-mandrasa. Koa raha

ataontsika lavorary ny fanjakan' Andriana, tsy laitrantsika lanilanina ny isam-polo omeny sy izay foin' ny Andriana, raha lavorary ny ataontsika. Koa tandremo tsara ny fanjakan' Andriana hiadanana amin' ny tany sy hitoerana amin' ny vady aman-janaka.

5. Izao no anatra nataon-dRainitsimindrana tamin' ny vadin-tany, raha niangona tao Masoandro izy. Tamin' ny nanjakan-dRanavalomanjaka no nanaovany izao teny izao.



## XII.

## ANATRA NATAON-DRAINITSIMINDRANA TAMIN' ANDRIAMIHAJA, A.D. 1830.

ANATRA nataon-dRainitsimindrana tamin' Andriamihaja, 11vtra. Teo atsinanan' ny fahitra Menalefona, andrefan-tranon-dRainitsimindrana, no nananarany azy, harivan' ny Alakamisy, 12 Alakarabo, 1830.

2. Ary hoy Rainitsimindrana: Izaho mananatra anao, Andriamihaja noho izao voninahitra omen' Itompokovavy anao izao; fa izao anatra izao no lova omeko an' ialahy; fa ho avy eto amin' ialahy avokoa na miaramila na borozany, noho ny fikomandian' ialahy. Ka zavatra telo no tiako hotandreman' ialahy, Andriamihaja.

3. Voalohany:—*Fahalemem-panahy.*

Fa tiako halemy fanahy hianao handehanan' ny hevitry ny olona aminao, hanalanao izay mety, ary hanarianao izay tsy mety; fa izay be mpananatra no hendry; fa hazo mahitsy tsy hita tsy an-ala, ary saina tsy azo tsy amin' olombelona.

4. Anatra faharoa:—*Fanohanana olona, raha amin' ny heloka tokony tsy hahafaty.*

Raha mitety soa atao ny olona, ka mifona sy mitsotra amin' ny hadisoany izy, mba ialao nenina, ka ataovy tonga amin' ny Andriamanjaka ny teniny. Fa ny olombelona tsy tafintohina an-danitra, fa an-tany no mahatafintohina; ka anaovako izany, ny fanompoana tsy ho entina tapany, fa ho entina erany; ka raha avy koa izay hahatafintohinana, mba misy mpanarina, raha amin' ny heloka tokony tsy hahafaty anao, fa azo ifonana.

5. Ary anatra fahatelo (farany):—*Fahalozana.*

Fa raha tsy lozabe hianao, raha ny rariny no avadik' olona, tsy masina ny Andriamanjaka, ary tsy to teny hianao lehibe mifehy ny tany, ka mavo ny lalàna; ka izany no anaovako vodi-adin' anatra hoe: Masiaha, raha misy manao ny tsy mety.

6. Ka raha tanterak' izay lehibe mifehy ny tany izao anatra izao, dia masina ny Andriamanjaka, ary to teny ny lehibe mifehy ny tany, ka lavorary ny fanjakana, ary mandry ny tany, koa miadana ny ambanilanitra.

7. Ary rehefa tapitra izao anatra telo loha izao, dia namàly Andriamihaja noho ny anatra nataon' Ingahy Rainitsimindrana taminy. Hoy no famaliny: Marina izany, ry ikaky, fa ekeko, dia ankasitrahako izany anatra ataonao izany; fa tokonary ho nitanika hianao, fa nahita izay nahamasahany, ary tokonary ho nandoatra hianao, fa nahita izay nahalaniany.



## XIII.

### KABARIN-DRANAVALONA I. TEO AMBATOROKA, A.D. 1831.

ANTANANARIVO, 25 Asorotany, 1831, no nandaharana ny tenin-dRanavalomanjaka teo Ambatoroka, raha tezitra tamin' ny manamboninahitra izy;

anio, ka olombelona no hivarotra an' Imerina, matika ny nitezerany: ny manamboninahitra naka vola tamin' ny miaramila, dia navelany ho borozany ny miaramila. Ary dia novoriny teo Ambatoroka ny ambaniandro hilazany ny hatezerany.

2. Ary dia tonga teo Ambatoroka ny andriambaventy sy ny Officiers Daupalian nitondra ny fitenin' Andriana tamin' ny ambaniandro sy ny miaramila.

3. Ary hoy ny fitenin-dRanavalomanjaka notorin-dRatsimanisa, 10vtra., Off. D. P.: Izaho milaza aminareo miaramila sy milaza aminareo ambaniandro, fa raha manana izay hatezerako aho, tsy midododododo, tsy mihazakazaka, fa mamory anareo ambanilanitra.

4. Koa izaho dia mihitsy, ry ilay Imerina ambaniandro, fa tamin' ny Roa ambin' ny Folo Manjaka sy tamin' Andrianampoinimerina sy Radama, tsy nisy izany fihinanana an' Imerina izany; ka raha mby amiko, izaho Ranavalomanjaka, vao hisy hanao izany; koa izaho dia mihitsy, ilay ambaniandro, raha izany Imerina no hohanin' olon-tsy meloka, ka olombelona no hivarotra ny zanak' Imerina hatao vola aman-karena, laviko, hoy Ranavalomanjaka, fa matiko izay manao izany; fa tsy ataoko longoa mitoto-bozaka, ary tsy ataoko fandri-totofana, fandrao ataonareo hoe: Vavy Rabodonandrianampoinimerina. Tsy vavy aho, fa lahy, fa izaho no fanòvan' ny Roa ambin' ny Folo Manjaka sy fanóvan' Andrianampoinimerina sy Radama; koa lazaiko aminareo ambanilanitra fa matiko izay manao izany.

5. Dia namaly ny ambaniandro, hoy ny famaliny: Andrianampoinimerina nihary an' Imerina, tsy nahafoy tapa-jaza iray ho faty, ary Ilahidamamanjaka nanao salaka fohy namory ity tany ity, tsy nahafoy tapak' olona iray ho very tsy meloka; Ranavalomanjaka namelany tsy nanova. Ka raha inty mby amin' ny

nay izay manao izany, fa tsy adidinao Manjaka: fa lohomby notainan-taik' omby izy, ka masaky ny finaoky ny lelany.

6. Dia maty tamin' izany izay nanan-tombonkeloka, nahafatesana isam-borigedry.

---

## XIV.

### KABARY NATAON-RABEMILA, A.D. 1832.

ANTANANARIVO, 6 Adalo, 1832. Kabary nataon-dRabemila, 10vtra., raha nandeha honina any Mojanga izy ka nanatrika an-dRanavalomanjaka tao anati-rova avaratra. Hoy ny fikabariny:—

2. Trarantitra, aza marofy hianao, Ranavalomanjaka, mifanantera amin' ny ambanilanitra, fa miteny eto anatrehanao masoandro amam-bolana, ka tahaka ny mitafy lamba imason-tompony, ka dia aza tsiniko izaho mpanompo; fa raha afaka izay tsiny amampondro, ny arahaba amin' izay hasina hatao; trarantitra, aza marofy hianao, mifanantera amin' ny ambanilanitra, fa raha mby aminao ny arahaba sy ny hasina, hianao no vatany iraiketan' ny raviny, ka dia mahenina azy mirahalahy mianadahy avy, izay loloha navelan' Andrianampoinimerina sy Radama. Veloma, saotra amam-bavaka, mahità izay hahamasina anao hananana ny eran' ny kibo. Ny terak' Andriamasinavalona, ny navelan-dRalambo amin' Andrianjaka, veloma, saotra amam-bavaka izany, mahità izay hahamasina anao, hiadanan' Imerina ambaniandro, na ny fotsy, na ny mainty; veloma, mahità izay hahamasina anao hiadanana amin' ny tany.

3. Ary raha vita izany, dia natolony aloha ny hasina, dia hoy izy: Fankasitrahana no ataonay, Rabodonandrianampoinimerina, sy fankatelemana, raha

mba mpanomponao mahatoky anao izahay, ka hataonao masovoho hitandrina ny fanjakana, hitana ny taninao, sitrakay, telinay; fa dia trarantitra, aza marofy hianao, Tompokovavy, mifanantera amin' ny ambanilanitra.

4. Ary raha vita ny fankasitrahana, dia hanao toky izahay, fa tsy olon-kandalo, fa honina; fa hiala eto anatrehanao hitandrina ny fanjakanao ho masovohonao. Koa toky no omenay anao, Rabodonandrianampoinimerina, fandrao ataonao hoe: Ankizy ireo, ary zaza maitso volo ka tsy mahalala toe-panjakana, fa toy ny ohabolan' ny Betsileo manao hoe: "Na kely nanam-bady aza izahay, nahita an' ikaky nanam-bady an' ineny, koa fantatray ny nitondrany." Fa lehilahy anie izany hodiasana izany; fa tao anie Ramanetaka no nonina; tao anie Rafaralahiandriantiana no nonina tao Mahavelona; tao anie Ratefy no nonina tao Toamasina; tany anie Ramananolona no nonina tany Faradofay; tao anie Raibenijijy nandimby an-dRafaralahy: lehilahy anie izany. Ka raha inty mby aminay, ka irahinao handimby izany hitandrina ny fanjakanao, hitana ny teninao, toky no omenay anao, Rabodonandrianampoinimerina. Raha ity nofinari-bavan' Andrianampoinimerina ity, ka novorin' Ilahidama, koa napetrany amiuao Ranavalomanjaka, koa raha Andrianampoinimerina namaribava no hihambo manana, ka Ilahidama nanao salaka fohy namory ity tany ity no hanan-tondromaso, ka hianao namelany no ho latsa-bato an-tanana, dia mandà izahay, Tompokovavy. Indrindra ka ity tany navelan' izy roa lahy ity no hilan' olom-boantondro, lavinay izany, Ranavalomanjaka; fa ataonay tsy roa tompo ity tany izy, fa anao irery ihany.

5. Fa Andrianampoinimerina anie tsy nihary vola, ary Ilahidama tsy namory fananana; fa raha nihary vola Andrianampoinimerina, feno Andohalo; raha namory fananana Ilahidama, feno Antsahatsiroa; fa tsy

izany no nobarìny, fa vahoaka no navelan' Andrianampoinimerina, ary olona no napetrak' Ilahidama hitana ity tany ity, ka tsy firy no namelany afa-tsy hianao, Ranavalomanjaka ; ka toky no omenay ; raha ity tany ity no mba hilàn' olon-tsivalan-dia, ka hilàn' olonkisa, sangy mahita ny hataviny sy ny hatsarany, mandà izahay ; fa ataonay tsy roa tompo ity tany ity, dia matokia marimarina hianao, Rabodonandrianampoinimerina.

6. Arŷ rehefa vita ny kabary sy ny toky nomeny dia niteny kely indray Rabemila nanao hoe : Tsy toa mateza miteny, Tompokovavy, fa hiala eto anatrehanao, ka tsy olon-kandalo, fa honina, fa hitana ny teninao ho masovohonao ; koa raha ny adala no diso, hoy ny olona hoe : "Ny azy fanaony" ; ary raha ny hendry no diso, hoy ny olona hoe : "Fanahy iniany" ; koa raha avy izay teny ratsy atombok' olona, alaovy hanatrika anao tompony, hizahanao ny hadalana sy ny hahendrena, ka raha matin' ny hadalana, ka mby eto anatrehanao tompony, tsy mba misy alahelo izany, satria efa adala. Fa dia trarantitra, aza marofy hianao, mifanantera amin' ny ambanilanitra.



## XV.

## KABARY NATAON-DRALAMBOMAVITRIKA, A.D. 1834.

ANDRAMBE, 17 Asombola, 1834. Raha novorindRanavalomanjaka ny andriambaventy sy ny loholon' ambaniandro sy ny manamboninahitra hankany Andrambe, hizaha ny basy sy ny vanja vokatra amin' ny tany sy ny fanaovana azy, dia teo koa

ny Vazaha mpampianatra. Ary rehefa nizaha ny fanaovam-basy ny vahoaka, dia napoaka indray ny basy sy ny vanja vokatra amin' ny tany, dia faly sy nihoby ny vahoaka amin' ny fahitany azy.

2. Ary rehefa vita izany, dia natao ny kabary, dia nolazain' ny andriambaventy ny tenin' Itompokovavy, ka hoy no fandahany azy: Izaho milaza aminareo, hoy Rabodonandrianampoinimerina, fa vory eto ny loholon' ambaniandro sy ny amboninjato sy ny manamboninahitra; fa izao no kofehy mando mitana ny tany, koa ny amoriako anareo, hizaha ny basy sy ny vanja vokatry ny tany, fa tsy vidina any andafin-dranomasina intsony, ary tsy rantovin-davitra, fa efa maniry eto amin' ny tanintsika, koa lazaiko aminareo, fa indreo efa hitan' ny masonareo, holazainareo amin' ny ambanilanitra sy ny zaza amam-behivavy.

3. Ary rehefa voalahatra ny tenin' Andriana, dia namaly ny ambaniandro, nandahatra isam-pirazanany, nanome toky Andriana amin' ny ho enti-manao izao fanompoana tsy anononana rehetra izao, izay sitraky ny fon' Itompokovavy.

4. Dia nanao kabary sy nanao tantara Ralambomavitrika avy any Marovatana, ka hoy ny fandahany, rehefa niarahaba Andriana sy niala tsiny izy :—

5. Tamin' Andriamanelo, mpanjaka teo Alasora, no nisehoan' ny lefona, koa izay nahitana izany nankasitrahany sy tiany.

6. Tamin-dRalambo, mpanjaka teo Ambohitrabiby, no nisehoan' ny omby hohanina, koa izay nahita izany nankasitrahany sy tiany.

7. Tamin' Andrianjaka teo Antananarivo, dia nankasitrahany sy tiany izay nahatonga basy dimampolo sy ny vanja telo kasaka,* dia nanaovany lanonana telo volana.

---

* *See* TANTARAN' NY ANDRIANA (1875), p. 88.

8. Tamin' Andriantsimitoviaminandriana mpanjaka, nankasitrahany sy tiany koa izay nanampy ny basy telo aloha.

9. Tamin' Andriamasinavalona dia toy izany koa, fa izy no mpanjaka tokana tamin' ny tany.

10. Tamin' izy telo lahy, Andrianjakanavalona sy Andriantsimitoviaminandriana sy Ratrimonibemihisatra, dia tahaka izany koa.

11. Tamin' Andrianampoinimerina, nihary an' Imerina, izay nahatonga ny tafondro sy ny raim-basy, ny basy ary ny vanja, dia nankasitrahany sy tiany.

12. Tamin' Ilahidama, mpanjaka namory ny anivon' ny riaka, izay nampiseho ny miaramila sy ny tafondro mandeha sy ny basy sy ny vanja sy ny nampianatra soratra ary ny soa rehetra izay tonga amin' ny tany, izay nahatonga izany nankasitrahany sy tiany.

13. Koa raha inty mby amin-dRanavalomanjaka, raha miseho sy maniry eto amin' ny tany ny basy ary ny vanja, koa tsy vidim-bola aman-karena, tsy takalozam-pananana, fa azon-kevitra sy azon-kerim-po, ka ho vokatra eto amin' ny tany, dia ankasitrahan' Itompokovavy sy ankasitrahan' ny ambaniandro izay nisehoan' izany, ka sitrakay, ry ilay Vazaha, ny fanahy atoronareo anay, fa niainga tany an-dafin-dranomasina hianareo hampianatra anay, koa tsy mampiseho ny raviny na ny rantsany hianareo, fa ny fotony sy ny fakany no asehonareo aminay; fa hanao ohabolana kely izahay: Izahay Malagasy sy hianareo Vazaha tahaka ny bibilava sy ny vitsika: samy hafa tarehy, fa mianaka noho ny soa ifamaliana, koa sitrakay ny fanahy ataonareo.

14. Ary inty ny amin' ny rano lahy; ny rano no nataonay fara-hadalana: vaky ny fefiloha, ataonay hoe, 'miambin-drano'; tataka ny valam-parihy, ataonay hoe 'miambin-drano'; mitondraka ny omby amana

ondry, ataonay hoe 'miambin-drano.' Koa raha inty mby amin-dRanavalomanjaka, koa ny rano nataonay fara-hadalana no azonay ho namana hiara-miasa aminay, dia toky no omenay an' Itompokovavy sy hianareo Vazaha, raha izao basy sy vanja izao, ka vokatra amin' ity tany ity, ka efa hitan' ny masonay, fa tsy lazan' olona, koa ho tandroky ny tany sy ny fanjakana, ho aron' ny vadinay sy ny zanakay, toky no ataonay. Matokia marimarina, Itompokovavy, sy hianareo andriambaventy sy ny manamboninahitra, fa ataonay lavorary izay fanompoana rehetra atoron' ny Vazaha hahatsara ny fanjakana; fa ohabolana kely no ataonay: Tahaka ny atodim-borontsiloza akotrika amin' akoho izahay, koa ny akoho mikotrika, raha mbola atody izahay, ary tezainy raha mbola kely; fa rehefa lehiba izahay, tsy haka ny feon' akoho, fa ny feom-borontsiloza rainay no halainay feo.

15. Koa ny tenin' Andrianampoinimerina sy Ilahidama sy ny tenin-dRanavalomanjaka, izany no feondrainay, koa izay hahamasina an' Itompokovavy no tadiavinay, ka raha izay zavatra rehetra tsy anononana, ka hahamasina ny Andriamanjaka, ka ho tandroky ny tany amim-panjakana, dia matokia marimarina Itompokovavy, fa ataony tsy mahavaky tratra, ataonay tsy mahafarim-peo.

16. Dia niredona tamin' izay ny olona rehetra amboninjato.



## XVI.

## TOKIM-PANOMPOANA FANAO TAMIN-DRANAVALONA RENINY.

IZAO ary, Tompokolahy, fa hanana izay fiteny indraim-bava halahatra; ka ny tapak' Itompoko-

vavy atoana, ny andriambavety, ny manamboninahitra, Imerina ambanilanitra, hialohan-teny, ka dia aza tsiny, aza fondro. Fa ny tsiny ary rivotra amana anina: fantatra anarana, fa tsy hita tarehy; toy ny rano an-ambo: tsy hita ka mahavoa; ary toy ny vato misakan-dàlana; tsy hita ka mahatafintohina; ary toy ny làla-malama; izay tsy mitandrina no lavo, ary izay miherika no solafaka; ary toy ny rivotra an-kadilanana: tsinjovina, tsy hita; andraofana, tsy ahazoana; doniny vao taitra; ny tsiny toy ny hady lalina: tsinjovina, mahafanina; ianjerana, mahafaty; ka alaina an-tsalovana, ho afaka an-tsaron-doha; alaina an-tsalohiny fito, ho afaka anala maizina, hahafaban' ny tsiny, hialan' ny fondro; ny tsiny maiva-mavesatra, ka tsy zakan' ny tao aloha, koa hombako tsy mahazaka.

2. Ary raha afaka ny tsiny fanalan' ny vava, fa ny arahaba anie tahaka ny hain' andro, ka izay avo ihany no trany aloha, trarantitra hianao, Ranavalomanjaka, aza marofy, mifanantera amin' Imerina ambanilanitra. Fa raha ny Manjaka no salama tsy marofy, miadana ny eran-tany eran-danitra. Fa ny Andriamanjaka mazava tokana mahenina, toy ny masoandro, ary ampingara-bolamena: mitraka, fanazavana ny lanitra; aondrika, fanazavana ny tany, Veloma, ho tahaka ny masoandro hianao, tsy ho roa an-tanàna, ho tokana amin' ny tany, ho iray manenika ity nosy ity, ho fanazavana ny andro. Veloma hotompoin' ny maro hianao, Ranavalomanjaka. Veloma, ho tahaka ny volana, ho fanala aizina ny alina. Veloma, ho tahaka ny mandrakizay ary hifanantitra amin' ny ela indrindra. Veloma, ho vovonan' ity tany ity; ary masìna, ho kiadin' ny ambanilanitra; fa nomen' Andriamanitra, ary notoloran' ny Roa ambin' ny Folo Manjaka; ka foin' Andrianampoinimerina sy Ilahidama; ny nanome nahafoy, hianao nomena dia ambininy. Trarantitra ho tratr' izay ela indrindra hianao.

3. Fa raha mby aminao izany hasina amin' arahaba

izany, mahenina azy mianadahy mirahalahy avy, izay loloha navelan' Andrianampoinimerina nahary fenitra, sy Radama-manjaka Rainy namory ny anivon' ny riaka, nanao salaka fohy sy namory ny ambanilanitra, izay misao-mahamasina, izay tsy manao aran-dratsy, izay mitady hahabe voho ny anivon' ny riaka, izay mitady hahamaintimolaly ity tany ity, izay tsy mirokoroko, ary izay tsy mivoho-mamba, sy izay manoa sy manasina ary mifaly anao hanjaka, ary izay tia anao hanana ary mifaly anao ho tompony, izay mikatsaka sy mitady, ary tsy mandry andro tsy mandry alina, mila izay hahamasina anao; veloma, saotra amam-bavaka, mahità izay hahamasina anao hananana ny eran' ny kibo; fa raha hianao no salama tsy marofy, izany no andriana tompon' ny hanta sy ny fiadanana.

4. Veloma ny terak' Andriamasinavalona; tapany izany, namany izany, izany no teraky ny Fohi-loha, farafara be tsy omby roa, ny iray soavin-kanjaka, ary ny iray soavin-kanoa.* Ny manoa tsy mba mahamavo; ny manasina tsy maharatsy. Moa ny fanjakana tsy iaraha-mitondra, Imerina tsy iaraha-mandanja? Izany no sandry be nanilihana, ka tsy manao ho an' olona, fa manao ho an-tena. Izany no "tantanam-by, tsofa vy, ny havana mpanajary havana;" Itompokovavy tsy manao fia-zana-borona; hianareo tsy naniry trafon' ombelahy. Itompokovavy no tsy mitsangan-komana, Itompokovavy no tsy vaky tratra, mitoetra aminareo, ray Tompokolahy; izay saotra ataonareo hahatrarantitra an' Itompokovavy, tsy hiovam-penitra amin' izay tangorom-poza nametrahan' Andriamasinavalona.

5. Dia ny navelan-dRalambo amana Andrianjaka; fa ny lafim-bato vato, ny lafin-kazo hazo, izany no

* *Add*: Izany no ampingan-Rainimiainga, akanga tsy roa volo; fandrin-drano, ka tsy misy avo sy iva; lamba, ka tsy misy atiny sy vohony; molo-bilany, ka indray mihodidina ahiny. Veloma, rey manetrinketrina rey be mora inaina, rey be tsy mahavaky tratra, rey be tsy mahafarimpeo; asaina andro, dia andro; asaina alina, dia alina; izay saotra ataonareo hahatrarantitra an' Itompokovavy hiadanana amin' ny tany, hananana ny eran' ny kibo, fa izany kosa no fanjakan' ny mpanompo.

hazo be namoa voahangy, loharano niteraka ny ony; farihy niteraka ny mamba; vodivona niteraka ny vohitra; fa ny andriana tsy nitsororoka avy tany andanitra, ary tsy nitrebona avy an-tany, fa loharanon' andriana olombelona, ka naterakareo, koa masina.

6. Ary raha vita izany, dia veloma, ray Imerina ambaniandro; fa izany no lamba tsy vaky vitran' Andriamasinavalona, izany no farihy be mahamasina; izany no voni-vato nahandriana, izany no valalan' Andriamasinavalona; veloma izany; fa lamba, ka tsy misy atiny sy vohony; ary fandrin-drano, ka tsy misy avo sy iva; ary molo-bilany iray manodidina,* fa izany no ala hikirizana sy vato hifaharana; izany no solon' ny Roa ambin' ny Folo Manjaka ary fanòvan' Andrianampoinimerina sy Ilahidama.

7. Veloma, ray Manendilahy, fananan' ny Manisotra, tseroky† ny Roa ambin' ny Folo Manjaka, ary vola mainty tsy anefan-trosa, vako-drazana tsy amidy vola, ary raha mihata-maso, velezina; ka voara be endriky ny saha, ary tehi-mena§ vadin' ombelahy, vorom-potsy tsy mandao omby, fotsim-bary mahita ny am-pon' ny vilany. Veloma, fa izany no hidim-pahitry ny ambanilanitra; vato tsindry hahazan' Imerina; izany no vato misakana ny riana; izany no biby fampitaho-jaza, tsy hampitahotra ny an' ny tena, fa hampitahotra ny an' olona. Imerin-ko azo, izany no ahazoana; Imerin-ko rovitra, izany no manjaitra. Veloma, fa lamban' Itompokovavy hianareo; ka raha faly izy, entiny misampina; tezitra izy, entiny misikina; ambony, tsy mahaditsika ny maso; ambany, tsy mameno fotaka. Veloma, tsy harofy taiza; masina saotra amam-bavaka, mahità izay hahatrarantitra an' Itompokovavy; fa soron' afon' ny ombelahy nihary ny tany izany.

8. Veloma, ray miaramila, ray foloalindahy, tsy

* *or*: tsy misy izay ontailanina. † *or*: soron' afon'. § *Na*: tehamaina.

mitokana arahaba noho Imerina ambanilanitra; fa raha lehilahy norotana ‡ ka zazalahy namboarina, natao fangady lava zarana hamory ny fari-bavan' Andrianampoinimerna ka hitana izao vinorin' Ilahidama nanaovany salaka fohy rambo sy nanaovany sakafo ambany foitra izao; natao lefo-maranitra sy ampinga matevina; hianareo no tandrony aron' ny vozony; kiady aron' ny saha; hianareo no ampingan' ity tany ity; veloma, ray tompokolahy; fa hianareo no fanjaitran' ny tany, ary kofehy mando mitam-panjakana, sady hidiny no rakony. Veloma, tsy ho resin' olon-kevitra; mahatadidia izay marina ho enti-mitana ity fanjakana ity hahazoana ny voninahitra. Mahereza lefona amana ampinga, ary hierem-basy aman-defona, ho tandroky ny tany sy ny fanjakana. Fa izahay no tafandry mandry, mitoetra aminareo, tompokolahy.

9. Ary ny borozoany, angady lava zarana hahamaintimolaly ny tany sy ny fanjakana, ary kitro hifaharana sy vato eran-tànana ny ambanilanitra; ary izay tsy mba tsiriry vorona handositra, fa tsiriry ahitra hipetraka amin' ny tany sy ny fanjakana, izay nofinari-bavan' Andrianampoinimerina nahary fenitra an' Imerina.

10. Ary dia tokim-panompoana atao amin' ny Manjaka amin' izay hahamasina ny Andrian-tompoina, handrian' ny vadinay sy ny zanakay, hampandry volo ny ambaniandro. Fa ny Andriamanjaka mandova fahandrianana sy fanjakana, ary ny mpanompo mandova fanompoana. Fa tsy izay, ry ambanilanitra? Fa Andrianampoinimerina nampandry ny tany sy ny fanjakana, tsy mba nahavery vady aman-janaka anay, ry ambanilanitra, fa manjaka Andria-mahafiadana.

11. Fa hianao, Ranavalomanjaka, tahirain' ny Roa ambin' ny Folo Manjaka, fanòvan' Andrianampoinimerina, ombelahy be maso nahary fenitra an' Imerina, sy Radama-manjaka Rainy namory ny anivon' ny

‡ *or*: noranitana.

riaka. Fa izay sitraky ny fonao sy mamin' ny kibonao sy tianao hatao aminay amin' ny filalaovana.

12. Ary ny amin' ny fanaovan' ny olonao, dia matokia marimarina; fa ny fanompoana dia toy ny tefy tany manga: aleo tovonana, toy izay hanalana; fa lalomanoatra hataonay amin' ny fanjakana hahabevoho an' Imerina. Fa tsy izay, ry ambanilanitra?

13. Ary izany no ataonay aminao Andrian-tompoina. Ary raha misy mandika ny miso napetraka, lavinay ambanilanitra, fa matinay, fa tsy mba iandrasanay anao, Tompokovavy.



## XVII.

## TOKIM-PANOMPOANA, FANAON' NY ANY VONIZONGO.

HATAONAY tahaka ny mpihary mihary, sady miasa no mamahoaka, sady miompy no mivarotra. Koa tsy hatsahatray amin' izay raharahandehilahy ala-trano, fa dinidinihina amin' izay dinidinibehivavy an-trano indray; ka matokia hianao, tompoko e, fa raha misy manota ny lalànao, hataonay ohatry ny mpitovo mamaky taolana, ka raha mitsipika amin' ny toeran' entana, dia halainay, rehefa mamela entana; ary raha mitsipika am-baravarana, halainay, rehefa manidy trano; raha mitsipika am-parafara, halainay, rehefa mandry, ka hataonay tsy maintsy azo; fa matokia manenona, fa tsara kofehy hanenjanana, ary matokia manominda, fa manana anay hihazona ny tongony; fa anaran' ny Tsimandoa amin' Ilahidama ataony hoe Iandafindraosa, fa raha ity hianao itikitra, dia hanomezanay toky anao.



# XVIII.

## HEVI-PANJAKANA NAMPITONDRAIN-DRAMAHAZAKA HO ANY AMIN' NY LEHIBENY, ALOHOTSY 10, 1837.

ARY trarantitra, aza marofy hianao, Tompokolahy, mifanantera amin' Itompokovavy; fa izahay manoratra ity taratasy ity aminao hilaza izay saimpantatra mba ataonay hahamasina ny Manjaka sy hahatsara anao lehibe. Fa raha nijery izato toetry ny ambanilanitra izahay, koa ny toetry ny taona izao izy saro-kanina izao, koa mba nihevitra izahay fa hianao no lehibe solom-bavan' Itompokovavy; ary izahay deka ho toy ny zanaka amam-para tsy hisorona aminao, raha mahita hevitra tokony ho mety holazaina amin' Itompokovavy; koa nihevitra izahay noho izao toetry ny taona izao, fa ny vary efa amin' ny roa, ary ny mangahazo sy ny hani-mainty tsy misy be hovidina loatra; fa efa be ny mpangalatra mangalatra ny vitan' ny sasany ka mahareraka ny mpiasa.

2. Koa izao lena ny tany, ka izay zavatra ambolena maniry avokoa, ka tokony homena andro ny olona, raha lena ny tany, hiasa sy hamboly, hanamaintimolaly ny tany. Fa tsy misy fahavalon' ny Andriamanjaka, na ady tsy ho leo, afa-tsy ny mosary. Fa ny misakana ny mosary toy ny mamono haintanety; koa raha avela ho maro sampana vao vonoina, mitatra be ka tsy azo vonoina; toy izany no niheveranay ny taona. Fa raha misy mosary vao mihevitra, izao rehetra izao tsy azo tohanana. Koa raha lena ny tany, tokony tsy hanao raharaha ny olona, fa ampiasaina sy asaina mamboly, fa ny taon-dasa tsy mba azo averina intsony; fa rehefa maina ny tany, izay sitraky ny fon' Itompokovavy hatao tsy azo ferana. Kanefa, na dia atao aza izany, raha ny fanaovam-banja sy basy,

tokony tsy hatsahatra izany; fa izany no tandroky ny Mpanjaka ary aron' ny vady aman-janaka sy mahamaintimolaly ny tanin' ny Mpanjaka.

3. Ary rebefa miasa sy mamboly ny olona, omendalàna tsy hifindra voly, ary tsy hanao hitsin-dalana amin' ny sisim-bolin' olona; fa izay lalana masaka falehan' ny tao aloha ihany no atao lalana; fa samy misy lalan-drazana ihany avokoa isam-bohitra, fa izany no tokony tsy hahaketraka ny mpiasa ary mampiasa ny malaina sy mahavitsy ny mpangalatra; koa atao mafy ny sazy amin' izany, raha misy manitsa-bolin' olona, na tsy maka aza, ampandoavina ilavoamena isan-olona; koa atao lalàna tsy mba itondran-doha-teny, ary tsy mba ifanaovana an-kena-maso hahazo mifona; koa izay mahita manitsaka ny voly amin' izany ka tsy mampandoa, dia ampandoavina voamena kosa atao sazin' izany.

4. Ary ny amin' ny fiadiana: Imerina tokony tsy hampiadina, raha lena ny tany, raha ny ady tanindrazana sy ny madinidinika rehetra, afa-tsy ny azo olan-tanana; ary ny ampanga afa-tsy izany dia atsahatra aloha, raha lena ny tany; fa ny asa no aoka hovonjen' ny olona; fa izao ady rehetra izao azo atao raha main-tany. Koa izy no atao toy izany, raha manana ady ity olona iray amin' ny tanàna ity, tsy izy iray trano ihany no dia mandeha hanatrika ny adiny, fa maro; koa raha mby atỳ, tsy azo lazaina faingana, fa izao ambanilanitra izao ary no heverin' ny Manjaka, koa tratra tapa-bolana atỳ ihany, tratra herinandro ihany, tratra hadimiana, koa very ny asa tokony hatao amin' izany, fa ny mitodika aza hitany, raha mando ny tany; koa izany no tokony tsy hampihetsiketsehana ny olona, raha lena ny tany.

5. Ary ny amin' ny fandoavam-bola madinika, ny fati-dina sy ny sazy kely, ny hanina afaham-bahiny, koa anerena ny malahelo sy ny kamboty ary ny vehivavy mitondratena, koa izany no mahakely hanina

ny olona; fa ny akoho sy ny vorona toy izany koa, fa tsy misy hahantitra izay zavatra ompiana; fa raha tsy izany indray, dia ny vary sy izay hanin-kohanina no amidy; ary izany tokony hatsahatra; fa izay zavatra ompian' ny olona no aoka mba ho entina miahy ny taona, mba hamidiny ketsa, hamidiny tahom-bomanga-hazo, hamidiny ravim-bomanga; fa izany no mahamaintimolaly ny mpanompo, raha voka-javatra ambolena ary vanon-javatra ompiana; koa ny fanjakana no atao hoe 'maintimolaly,' tsy dia ny molaly tokoa tsy akory no be, fa ny hanina no be; koa marin-toerana ny olona, ka to teny ny Manjaka.

6. Ary raha misy ho very ny olona amin' ny heloka ataony amin' ny fanjakana, koa hotombanana ny tenany, ary ho very ny vady aman-janaka, tokony tsy hotombanana an-elakela-trano, fa tokony hanaovana trano iray hatao fanombanana izay ho very rehetra sy ho fandoavan-tsazy, koa asiana mpanoratra hanoratra izay helony nahavery azy sy hitadidy ny haren' Andriana izay miditra amin' izany, izay hozarain' ny andriambaventy, koa hananan' ny Andriana; na kely, na be, izay harena aloan' Imerina atao an-tsoratra avokoa, hahafaly ny vahoaka, hitsaharan' ny ratsy fanahy.

7. Ary ny amin' ny mpitsirika sy ny mpiampanga olona, raha miampanga ny mahavery vady aman-janaka izy koa tsy mahavoa, dia izy kosa no tokony ho very vady aman-janaka; ary ny mpiampanga ny tokony hosazina omby folo sy ariary folo; dia toy izany koa ny omby dimy sy ny ariary dimy; toy izany koa ny hatramin' ny omby iray sy ny vola ariary; koa raha mitana tsy mahavoa izy, dia izy no ifindran' izany; koa izy no atao toy izany, andrao ataony mosalahy ny fitana ny olona, raha manam-bola tokony haloa taha izy, dia tànany ny olona, tombohany amin' ny heloka tsy nataony, koa voavaky amin' ny Tsitialianga, koa raha ampanga tsy marina amin' izany, koa ny fitsirihana an' Imerina no hatao filana, koa tsy

mba hiasa, tsy mba hivarotra, izay manao izany tokony hatao toy ny amboa mihaza mamba, koa mandimby ananany.



## XIX.

## KABARY NATAON-DRADAMA II. TAMIN' NY NISEHOANY TEO IMAHAMASINA,

Sep. 23, 1862.

IZAO ary, ray tompokolahy sy tompokovavy, fa avy miarahaba anareo aho :—Arahaba ! nomen' Andriamanitra ny hitsiny ; tsy maty fo amana aina hianareo, fa notahin' Andriamanitra, ka velon-kifahita isika rehetra.

2. Ary izao no lazaiko aminareo ambaniandro ; fa tsy izaho no nitady ahy hanjaka, fa hianareo no nitady ahy ; ary tsy izaho no nahazo anareo, fa hianareo no nahazo ahy. Fa izaho tsy mba nanantena ahy hanjaka, fa Andriamanitra no nanendry ahy ho amin' ny fanjakana.

3. Ary fantatrareo ny toetro, fa ny ahy tsy mba misy zavatra nafeniko, fa ny hevitro tsy miova ; fa tsy misy amboniko, fa Andriamanitra sy ny rariny ihany. Fa raha tahaka ahy, dia tsy nidina teto Imahamasina aho, fa hianareo nangataka ahy, koa izany no nahatonga ahy eto.

4. Ary izao no ananarako anareo ambanilanitra : Manaova ny marina, fa aza mandainga, mba hiadanan' ny vadinareo aman-janakareo.

5. Fa raha izao fanjakako efa mandry izao no hasian-dainga, laviko marimarina izany. Fa tsy izay, ry ambanilanitra ? Ary miasà ny mpiasa, ary mivarota ny mpivarotra ; ary aza matahotra hianareo, fa efa

tonga ny fotoana ela nihatra, fa izaho no mpiaro ny vahoaka, na ny malahelo, na ny manan-karena, samy hiadana avokoa, fa tonga ny nirinareo. Arahaba soa arahaba tsara!

## XX.

## TENY NATAONY, REHEFA TONGA TAO IMANJAKAMIADANA IZY.

NOTSOAHANY ny sabatra, dia niteny izy nanao hoe: Vao izao aho no Andriana, fa tafakatra ny meloka handidiako manaraka ny hamarinako; koa ny marina amin' izao ho tonga amin' ny fiainana, ary ny meloka ho any amin' ny helo mandrakizay, raha tsy mandidy mahitsy toraka izao he!

## XXI.

## NY HELOKA NAMONOANA AN-DRAINIKETAKA SY NY NAMANY: TENY NOVAKINA TEO ANDOHALO, ALATSINAINY, May 11, 1863.

NATAO hitsara ny ambaniandro, koa raha tsy alain-tsasaka sy alain-droa-toko ny fananan' olona, dia tsy mba manan-drariny, raha miady; koanefa, rehefa manome izany, na dia ny teny efa vitan' Andrianampoinimerina sy Radama Rainy sy Ranavalomanjaka aza sy ny vitam-bahoaka, dia mitsoaka, rehefa nahazoany harena be; ary raha manan-drariny aza hianao, raha tsy manome azy vola be, dia resy; ary ny

olona miady, na dia kely aza ny fananany iadiana, dia asainy endrikendrehina hanonona fananana be hahazoany be.

2. Tiany tsy hisy miaramila Madagascar, ary ny vanja efa vokatra amin' ny tany norarany hitsahatra, ary ny tao-zavatra tsara mitranga amin' ny tany dia natsahany avokoa.

3. Ary ny olona izay manome vola be azy, dia ataony manao soa, dia omeny voninahitra sy ataony andriambaventy sy ataony ministra sy omeny lakoraonina; ary izay tsy manome vola azy, na dia manao soa aza, dia tsy mba omeny voninahitra ary tsy lazainy amin' ny Andriana.

4. Ary ny olona mangalatra indray sy ny mamono olona, raha manome vola be azy, dia ataony izay hahafaka azy.

5. Manao ana-dratsy ny Andriamanjaka, ary mampandry fady ny vahoaka.

6. Ary manome fo ny Andriamanjaka handrava ny fivavahana.

7. Ary mandrava ny fifehezana amin' ny fanjakana, fa izay manome vola azy dia mahazo manao izay tiany hatao.

8. Ary raha vaky ny rano amin' ny fefiloha, dia tsy misy avelany hamonjy ny vahoaka.

9. Ary ny fadin-tseranana fomban' ny fanjakana, dia izy no nampitsahatra azy tsy halaina.

10. Ary ny lehilahy izay nanao soa ela tamin' ny fanjakana, na ny lehibe na ny kely, dia ataony tsinontsinona avokoa.

11. Ary manome fo ny Andriamanjaka, raha misy miady, na dia mifanohi-bava ihany aza, dia asainy handray basy aman-defona hifamono, kanefa tany efa mandry.

12. Ny andevon' olona, raha tiany ho azy, dia ataony hoe 'mangalatra ny zavany,' dia lasany ho azy.

13. Ary ny fanaovana ny tetezana: ny vahoaka ihany no maka vato, koa rehefa tonga ny vato, dia ariany any anaty rano sy taominy ho any an-tamboho; koa dia asainy andoavan' ny olona vola indray ireo vato efa tonga ireo.

14. Ny vola miditra amin' ny fanjakana, na ny amin' ny vadintany, na ny amin' izay mpanana rehetra tamin' ny Roa ambin' ny Folo Manjaka, dia alainy ho azy avokoa, fa izay tiany homena dia omeny.

15. Ary Imerina dia noravany soratra, dia zarainy, koa ataony enina ambin' ny folo toko isam-paheniny, ataony hoe "vava rano," koa izao no fandravany an' Imerina.

16. Tsy mba manaja Andriamanjaka, tsy mba manao "tsara ihany" Andriana, ary tsy misaotra Andriana, fa manosihosy Andriamanjaka.

17. Mamoaka Tsitialainga izy amin' ny alahelon' olona, koa nony tonga any amin' izay amoahany azy, dia ajanony indray aloha, fa asainy mitoha teny hafa koa ho entiny mangorona ny fananan' olona, koa raha mitondra fananana be ho azy, dia tsy meloka.

18. Ary raha misy miady ny olona ka tonga ao amin' ny fitsarana, koa raha misy tiany hahery, koa mba misy miteny ny olona, koa tsy mifanaraka amin' ny ataony, dia rahonany, aongany sy saziny ny olona.

19. Ary raha tsy mba manao izao ataony izao, dia ataony tsy mba an-dRadama.



# XXII.

## NY TENY NIFANEKEN-DRASOHERIMANJAKA SY NY AMBANILANITRA, ANTANANARIVO, 26 ADAORO, 1863, ANDRO TALATA.

NY Mpanjaka tsy misotro toaka mahery.

2. Na Mpanjaka aza hianao, ka hamono olo-maina sy hampamono olo-mangina, hamono vadin' olona, hamono zanak' olona, fa tsy haka izao ray aman-dreny amin' ny Tsimahafotsy sy Tsimiamboholahy sy Mandiavato sy ny havan' ny Manjaka sy ny Mainty enindreny sy Imerina enin-toko izao, hiara-miera ho hita ny helony, hiara-mahalala izay mahafaty azy, dia mandà izahay ambanilanitra, dia esorinay fa tsy hanjaka hianao; raha tsy vory ny roa ambin' ny folo amin' ireo firenena voatonona ireo, dia tsy maty ny ain' ny olona.

3. Raha ny meloka kosa, koa mandika ny lalána izay ieran' ny Manjaka sy ny ambanilanitra, dia matin' ny Manjaka sy ny ambanilanitra sy ny lalána izany.

4. Ary ny Tangena dia tsy atao amin' ny tany sy ny fanjakana mandrakizay mandrakizay mandrakizay doria, mandrakizay antaranoana.

5. Ary izahay mpanompo kosa, na iza na iza izay mitoetra amin' Andriana sy mitaiza Andriana, koa hiavonavona amin' Imerina sy hanaratsy olon-tsy meloka, hanendrikendrika ny tsy atao, koa ampodina fosa ho entinao manaratsy olona hitadiavanao izay hahafaty ny ain' olona sy hahalany ny fananany, indrindra koa hanome fo Andriana amin' ny tsy marina sy hanao ana-dratsy, dia matinao Manjaka sy ny ambanilanitra, raha manao izany.

6. Ary ny Fivavahana dia tsy sakanana sy tsy terena koa, fa izay ta-hanao dia manao, ary ny tsy ta-hanao tsy terena; nefa ao an-tanánan' Ambohimanga tokana no tsy asiana trano fiangonana; ary na mivavaka aza hianao, na mitahiry sampy aza hianao, na misikidy aza hianao, na tsindrian-javatra aza hianao, ary na manao tsindri-mandry aza hianao, na manao inona na inona aza hianao, koa tsy anao no ataonao izay hitiavanao azy, fa mifanendrikendrika amin' ny tsy marina, indrindra koa hisaraka Andriana amin' Ambohimanga sy Antananarivo, indrindra koa hihevitra izay handefasana sy hamotsorana ny andevon' olona, raha tsy sitraky ny fon' ny tompony no andefasany sy amotsorany azy, dia matinao Manjaka sy ny ambanilanitra, raha manao izany.

7. Ary ny Miaramila dia tsy esorina amin' ny tany sy ny fanjakana mandrakizay mandrakizay; fa tandroky ny tany sy ny fanjakana izany.

Izao no teny nifanoken-dRasoherimanjaka, Mpanjakan' i Madagaskara, tamin' ny ambanilanitra, koa tsy azo ovana mandrakizay mandrakizay.

## XXIII.

## KABARY NATAON - DRASOHERIMANJAKA TAMIN' NY NISEHOANY TEO ANDOHALO, AUG. 30, 1863.

IZAO ary, tompokolahy, fa vory eto ny havako, vory eto ny ambanilanitra, ka foin' Andriamanitra ho ahy ny tany sy ny fanjakana, ka tonga eto amin' ny saha masina nohasinin' ny Roa ambin' ny Folo Manjaka, ka nahamasina an' Andrianampoinimerina, ka nahamasina an' Ilahidama, ka nahamasina an-dRabodonandrianampoinimerina, ka ampiako saotra sy hasina, ka izay saotra sy hasina ataon' ny ambanilanitra ahy dia hahamasina ahy, hahatratra antitra ahy.

2. Koa dia ny fankasitrahana no ataoko aminareo ambanilanitra, fa tsy nanova ny tenin' Andrianampoinimerina, tsy nanova ny tenin' Ilahidama, tsy nanova ny tenin-dRabodonandrianampoinimerina, dia ny fankasitrahana no ataoko aminareo ambanilanitra, dia sitrako, dia teliko, dia mamiko, ry ambanilanitra, fa dia toky kosa no omeko anareo ambanilanitra, fa izaho no solony sy fanòvan' izy telo mianaka. Fa tsy izay, ry ambanilanitra?

3. Ary raha vita izany, ry ambanilanitra, izaho no aron' ny vady, izaho no aron' ny zanaka; mandria ny vady, mandria ny zanaka; fa ny kely manana ny azy, ary ny be manana ny azy, fa mandria. Fa tsy izay, ry ambanilanitra?

4. Fa izaho napetrany aminareo, ary hianareo navelany amiko, fa lehibe ity tany navelan' izy telo mianaka amiko ity, fa tsy adidiko izaho irery ity tany ity, fa adidiko izaho sy hianareo, ry ambanilanitra; fa toky no omeko anareo, ry ambanilanitra e! Fa tsy izay, ry ambanilanitra?

5. Raha vita izany, ry ambanilanitra, ny laláko efa voalazako taminareo ambanilanitra, efa renareo ambanilanitra, koa dia tandremo tsara ny lalàna, ry ambanilanitra, fa izaho tsy mahafoy ain' olon-ko faty, fa zaran' izay mahatana; fa izaho Andriana tsy mamitaka. Fa tsy izay, ry ambanilanitra?

## XXIV.

### KABARY NATAON-DRAINILAIARIVONY, PRIME MINISTER, TEO ANTANANARIVO, 24 APRILY, 1864.

KABARY teo Andohalo nentin' ny Prime Minister sy ny 16 vtra. sy ny namany tao an-donaka.

1. Izahao ary, ry tompokolahy, fa teny iaraha-

mitondra ny tenin-dRasoherimanjaka, koa asain-dry tompokolahy alahatra, koa halahatro. Koa vory ato ny manetrinketrina; ato izy mirahalahy avy; ato ny terak' Andriamasinavalona; ato ny navelan-dRalambo amin' Andrianjaka; ato ny fotsy sy ny mainty, koa raha hiteny alohan' izany, dia aza tsiny, aza fondro.

2. Ary raha afaka ny tsiny fanàlan' ny vava, trarantitra hianao, Rasoherimanjaka, aza marofy, mifanantera amin' ny ambanilanitra. Fa raha hianao no salama tsy marofy, miadana ny ambanilanitra.

3. Raha mby aminao ny hasina sy arahaba, Andriana manan-kavana hianao, dia mahenina azy mirahalahy mianadahy avy sy izay loloha navelan' izy telo mianaka, na an-tsakany, na an-davany. Veloma, ho masin-tsaotra amam-bavaka izany, hahamasina anao Manjaka, hiadanan-dreo mianakavy.

4. Ny terak' Andriamasinavalona, ny navelan-dRalambo amin' Andrianjaka, masìna saotra amam-bavaka izany, hahamasina anao Manjaka, tsy hiovany fenitra kosa.

5. Ny ambanilanitra, na ny fotsy, na ny mainty, veloma, koa aza marofy taiza; fa Rasoherimanjaka no taizan' ny ambanilanitra.

6. Vory eto kosa ny foloalindahy, tsy mitokana arahaba noho ny ambanilanitra; fa natao tandrony aron' ny vozony, natao fangady lava zarana hamory ny anivon' ny riaka, masìna saotra amam-bavaka, ieriam-basy* aman-defona, hahita izay hahamasina ny Manjaka, hahazoana ny voninahitra hiadanana amin' ny vady aman-janaka. Koa raha vita izany, fa izany no ela, koanefa ela itadiavana izay hahamasina ny Andriamanjaka.

7. Ary aloha indrindra, hoy Rasoherimanjaka, lazao amin' ny ambanilanitra, fa vory ny manetrinketrina, ny fankasitrahana, ny fankatelemana, amin' ny fahavorianareo ambanilanitra; fa asaiko andro, dia

* i. e. *ierem-basy.*

andro; asaiko alina, dia alina; be mora inaina, tsy mahavaky tratra, tsy mamintana andro ahy Manjaka.

8. Dia veloma, soava, tsarà, ela velona, hono, hianareo, ry tompokolahy, antsoin-dRasoherimanjaka e.

9. Ary raha vita ny fankasitrahana, entonareo miaramila izao fiteniko izao, entonareo OFFICIERS DU PALAIS, koa lazao amin' ny ambanilanitra ho entiny mianavaratra sy mianatsimo sy ho entiny miantsinanana sy miankandrefana. Efa nambarako taminareo, hoy Rasoherimanjaka, fa halaiko ny menavazana, efa nofotoaniko andro taminareo ny hiverenany, ka raha avy izay fahavoriany, efa reko, efa hitako; koa misy ihany ny efa tokony tsy ho volon' ny miaramila; ao ny dia efa tokony ho zokin' olona; ary misy ihany koa ny tanora, fa efa tsy tokony ho miaramila, fa tokony ho borozano; koa samy tiako avokoa, na ny miaramila na ny borozano, fa samy ahy avokoa.

10. Koa raisiko ny ho miaramila hataoko fangady lava zarana hamory ny anivon' ny riaka, ho tandroky ny fanjakana; ary hapetrako kosa ny ho borozano hataoko kitro hifaharana hanamaintimolaly ny tany, hiarahako, izaho sy hianareo, miadidy ny tany amampanjakana.

11. Koa lazaiko amin' ny ambanilanitra, hoy Rasoherimanjaka: hametraka ny ho borozano aho, ka raha misy olombelona hametraka ny ho borozano amim-bola aman-karena, koa vola aman-karena no mba hatao amin' ny fanjakako hamitahana ny bodo, hanambakana ny adala, laviko, izaho sy hianareo, raha manao izany, rey ambanilanitra, fa tsy izay, rey ambanilanitra?

12. Koa raha misy manao izany, fa hametraka ny ho borozano ka maka vola, indrindra ka manao adivarotra amin' ny fametrahana amin' izany, koa raha vola no mba horaisina amin' ny fametrahana ny miaramilako, hoy Rasoherimanjaka, na iza andrian-dray manao izany, na iza nanao soa ray, nanao soa reny, na iza nanao soa tena, na iza lehibe, na iza madinika, na iza be am-pireneny, ataoko tsy azo itantarana ny soa

atao, raha manao izany, hoy Rasoherimanjaka, matiko, rey ambanilanitra. Fa tsy izay, rey ambanilanitra ?

13. Anaovako izany, rey ambanilanitra, tsy tian' Andrianampoinimerina ny fanambakana ; mby tamin' Ilahidama, fa izy no nisehoan' ny miaramila, tsy tian' Ilahidama ny fanambakana amin' ny fanalam-bola amin' ny vahoaka. Mby tamin-dRabodonandrianampoinimerina, notohizany, nasiany orim-bato ny tsy fitiavana ny fanalam-bola amin' ny vahoaka. Ary raha inty mby amiko, izaho Rasoherimanjaka, voalohampanjakana ataoko ity, rey ambanilanitra, koa raha mba vola amin-karena no atao amin' ny fanjakako, hanambakana ny adala, handresena ny madinika, koa hametraka ny ho borozano aho, rey ambanilanitra, koa raha misy manao vola amin' izany ka handray vola amin' izany, ny tànana manolotra dia tapahiko, ary ny kibo mihinana dia tatahako. Fa tsy izay, rey ambanilanitra ?

14. Anaovako izany, rey ambanilanitra, hitsitsiako ny fanananareo, hiadanan' ny vady aman-janakareo ; ny kely manana ny azy, ny be manana ny azy ; fa raha olombelona no hanambaka anareo, laviko, izaho sy hianareo, rey ambanilanitra ! Fa tsy izay, rey ambanilanitra ?

15. Ary inty hianao nanao vava tamin' olona tamin-izany, na kely nataonao tamin' izany, na be nataonao tamin' olona tamin' izany, aza manome azy, fa tapaka amin' izany mason' ny andro anio izany ny tsy fanalana vola amin-karena amin' ny fanjakako.

16. Ary inty ny aminareo menavazana napetrako ho borozano, lehilahy samy mitoetra amin' ny ampahenin' Imerina, samy mitoetra amin' arivo, mitoetra amin-jato ; koa raha mandehandeha foana hianao, fa tsy mitoetra amin' ny tany onenana amin' ny vady aman-janaka, hanamaintimolaly ny tany, raha manao izany, dia ataoko meloka. Fa tsy izay, rey ambanilanitra ?

17. Ary inty kosa ny aminareo hiverina hipetraka amin' ny foloalindahy, nataoko lamba mivalona, ho tabiha sy reharehan' ny fanjakana; koa tandremo, fa hipetraka amin' ny Brigade, hipetraka amin' ny Battalion, hipetraka amin' ny Section. Koa raha misy manangonangona anareo foana, fa tsy ny matso sy ny fanompoana no anangonany anareo, indrindra ka ny asany no anangonany anareo sy hampitaominy lavenona, lavo, fa izaho andrian-tsy mamitaka, fa izay mampanao anareo no ataoko meloka. Fa tsy izay, ry foloalindahy?

18. Fa ny fanompoana no tandremo tsara; ny baiko omen' ny lehibe hahamasina ny Mpanjaka no tandremo; ny matso tandremo; fa izany no mahafoloalindahy anareo, hiadidy ny fanjakana. Fa ity tany ity tany lehibe manan-kenatra, koa raha ity tany ity no mba hahafaham-boantondro, sasatry ny olon-kariva ny andro; fa ataontsika tsy mihambo manana Andrianampoinimerina sy Ilahidama sy Rabodonandrianampoinimerina; ary ataontsika tsy latsa-bato an-tànana Rasoherimanjaka. Fa tsy izay, ry foloalindahy?

19. Koa raha mahatana izao teniko izao, matokia dia matokia, rey ambanilanitra; fa izaho no ray, izaho no reny; fa foin' Andriamanitra ho ahy ny tany amam-panjakana, fa izaho no fanóvan' izy telo mianaka, koa rehefa ataoko 'Matokia,' matokia dia matokia, koa aza manan-tse-po; fa izaho andrian-tsy mamitaka. Fa tsy izay, rey ambanilanitra?

Izao no fitenin' ny Manjaka, rey tompokolahy, ka ambara aminareo. Arahaba soa, arahaba tsara!

---

## XXV.

### KABARIN-DRANAVALOMANJAKA II. TAMIN' NY NISEHOANY TEO ANDOHALO, SEP. 3 1868.

IZAO no lazaiko aminareo ambanilanitra, fa vory eto hianareo ambanilanitra, fa foin' Andriamanitra

ho ahy ny tany sy ny fanjakana; ka misaotra an' Andriamanitra indrindra aho, ry ambanilanitra, fa tsy foin' Andriamanitra ho ratsy ity tany ity, ka tsara saotran' Andrianampoinimerina sy Ilahidama sy Rabodonandrianampoinimerina sy Rasoherimanjaka, ka navelany amiko.

2. Koa raha avy izay andro hisehoako, koa vory eto hianareo ambanilanitra, ka tsy mamintana andro ahy Ranavalomanjaka; fa be, ka tsy mahavaky tratra; ary maro, ka tsy mahafarim-peo; asaina andro, dia andro; asaina alina, dia alina, ka mankatò ahy Ranavalomanjaka: dia ny fankasitrahana, ry ambanilanitra, ny fankatelemana, ry ambanilanitra; fa manan-dray aho, manan-dreny, manana anareo ambanilanitra; fa veloma hianareo, hotahin' Andriamanitra, ry ambanilanitra.

3. Ary raha vita izany, izao no lazaiko aminareo, ambanilanitra: raha tsy nanova ny tenin' Andrianampoinimerina sy Ilahidama sy Rabodonandrianampoinimerina sy Rasoherimanjaka hianareo, ambanilanitra, fa maminareo izy efa-mianaka, koa nahatan-kafatra hianareo ka tsy nanova teny; koa faly aho, ry ambanilanitra, koa ny fankasitrahana, ny fankatelemana, fa manan-dray aho, manan-dreny, manana anareo ambanilanitra; fa veloma hianareo, hotahin' Andriamanitra, ry ambanilanitra.

4. Ary toky no omeko anareo, ambanilanitra, fa izaho no foin' Andriamanitra hanjaka amin' ity nosy ity, ho aron' ny tenanareo sy ny vadinareo sy ny zanakareo sy ny fanananareo; fa ny be manana ny azy, ny kely manana ny azy. Koa dia matokia hianareo, ry ambanilanitra, fa ataoko manan-dray manan-dreny hianareo, ambanilanitra, manana ahy; ka mangataka amin' Andriamanitra indrindra aho hitondrako anareo amin' ny rariny sy ny hitsiny, ry ambanilanitra. Fa tsy izay, ry ambanilanitra?

5. Ary raha vita izany, ry ambanilanitra, ity tany ity tsy adidiko izaho irery, fa adidiko izaho sy hianareo; fa hianareo napetrany amiko, ary izaho navelany aminareo; ka raha ity tany navelan' izy efa-mianaka ity no mba ilan' olona, na dia eran' ny akotry iray aza, laviko, ry ambanilanitra. Fa tsy izay, ry ambanilanitra?

6. Ary raha vita izany, ry ambanilanitra, izao no lazaiko aminareo: Indro ny lalàna hovakiko aminareo, ka samia mihaino; fa raha tianareo ny tenanareo sy ny vadinareo sy ny zanakareo, sy tia hiadana amin' izay anananareo hianareo, dia tandremo ny lalàna; fa tsy tiako ny hahadiso anareo, fa izaho tsy mahafoy ain' olon-ko faty, fa diniho ny mahitsy, ary jereo ny marina, fa fiadanana no faran' izany; fa ny lalàna tsy mba mifidy ary tsy mizaha tavan' olona, fa haha-tsara ny tany sy ny fanjakana, ka hankatoaviko izaho sy hianareo ambanilanitra ny lalàna; fa tsy izaho Ranavalomanjaka no manameloka azy, ary tsy hianareo ambanilanitra; fa ny ataon' ny tenany no manameloka azy, ka ampanarahintsika ny lalàna izay mandiso ny lalàna; fa fanilo ny didy, ary fahazavana ny lalàna fa ny lalàna tsy mba mifidy, fa zaran' izay mahatana. Fa tsy izay, ry ambanilanitra?

7. Ary izao no lazaiko aminareo: indro hianao Rainilaiarivony, Prime Minister, fa nataoko Lehiben' ny ambanilanitra amin' ny fanjakako, ary indro koa hianareo mianaka, sy indreo koa hianareo manamboninahitra sy izy Roa ambin' ny Folo Vavy havako sy ny andriambaventy sy Andriamasinavalona sy ny ben' ny tany; fa hianareo no nataoko rain' ny ambanilanitra, mpitari-dàlana ny vahoaka sy hampianatra azy ny fahendrena, ka hianareo no mahahendry sy mahadala azy, ka tandremo tsara, fa ny taniko efa mandry, ny fanjakako efa mipetraka; koa raha izao no mba hasiana hevi-dratsy, indrindra ka hamoky ny hendry sy hanome fo ny adala, ka handrendri-bahoaka, ka mba

hikomy amin' ny taniko sy ny fanjakako, ka banantena ny soa natao sy matoky ny famindrampoko, ka manantena ny fitiavana, ka hanao ratsy amin' ny taniko sy ny fanjakako, matiko, raha misy manao izany, ry ambanilanitra. Fa tsy izay, ry ambanilanitra?

8. Ary izao koa no lazaiko aminareo, ambanilanitra, ny amin' ny fivavahana dia tsy terena, ary tsy sakanana, fa Andriamanitra no nanao anareo.

9. Ary izany koa no lazaiko aminareo, ambanilanitra: Izaho efa vita fihavanana amin' ny havako any andafin' ny ranomasina, koa dia tandremo tsara, ry ambanilanitra, ny fanekena; fa raha misy mandiso izany, dia ataoko mahameloka. Fa tsy izay, ry ambanilanitra?

10. Ary izao koa no lazaiko aminareo foloalindahy: Raha izay fifehezana tamin' Ilahidama izay, ka ny orim-bato efa nomenareo azy telo mianaka, ka raha izany no mba hotsoahan' olombelona ka hodian-tsy tsaroana, laviko, raha manao izany, ka matiko. Fa tsy izay, ry foloalindahy?

*Ary rehefa namaly ny vahoaka, dia niteny indray ny Mpanjaka, nanao hoe:*

Raha izany no fiteninao Lehibe sy fiteninareo ambanilanitra, dia matoky aho, fa manan-dray manandreny, fa dia veloma hianareo ambanilanitra, hotahin' Andriamanitra. Ary hendre, fa tsy tiako ny lainga, ry ambanilanitra.

*HOHASOAVIN' ANDRIAMANITRA ANIE NY ANDRIAMANJAKA.*



# XXVI.

## KOPEN' NY TENY NATAO AO ANATIN' NY VATO FEHIZORO AMIN' NY TRANO FIVAVAHANA AO ANATI-ROVA, 13 ADIMIZANA, A.D. 1869.

NOHO ny herin' Andriamanitra sy ny fahasoavan' i Jesosy Kristy Tompo, Izaho Ranavalomanjaka, Mpanjakan' i Madagaskara no nanorina ity Trano vato Fivavahana ity tamin' ny 13 Adimizana (20 July), ny taonan' i Jesosy Kristy Tompo 1869, ho Trano Fivavahana sy ho fiderana ary hanompoana an' Andriamanitra, Mpanjakan' ny mpanjaka ary Tompon' ny tompo, araka ny teny ao amin' ny Soratra Masina, amin' ny alalan' i Jesosy Kristy Tompo, Izay maty noho ny heloky ny olona rehetra ary nitsangana indray ho fahamarinana sy famonjena izay rehetra mino sy tia Azy.

2. Koa noho izany, dia tsy azon' olombelona ravana ity Trano vato naoriko ho Trano Fivavahana ity, na iza na iza Mpanjaka amin' ity taniko ity mandrakizay mandrakizay; fa raha mandrava ity Trano Fivavahana amin' Andriamanitra naoriko ity, dia tsy manjaka aminy Madagaskara taniko.

3. Koa amin' izany, izaho dia nanao ny sonian' ny anarako tamin' ny tanako eto, sy ny kasen' ny fanjakako.
(*Sonia*) Ranavalomanjaka, Mpanjakan' i Madagaskara.

4. Marina ity teny ity, ary sonian-tànan-dRanavalomanjaka, Mpanjakan' i Madagaskara, marina tokoa io.
*Hoy*
(*Sonia*) Rainilaiarivony, Prime Minister sy Commander-in-Chief amin' i Madagaskara.

*Mr. William Pool, avy amin' ny London Missionary Society, no nanao ny marik' ity Trano vato Fivavahana ity.*

# XXVII.

## KABARIN-DRANAVALOMANJAKA II. NY AMIN' NY VOLA, A. D. 1872.

IZAO no lazaiko aminareo, ambanilanitra: Nahare aho hoe: ny Volangita sy ny Tanamasoandro sy ny Tsanganolona sy ny Tokazo ataonareo tsy lany, raha amidy zavatra; ary raha atakalo, dia tsy lany, raha tsy anariana. Ary nony manontany ny tompom-bola manao hoe: "Nahoana no anariana"? ary: "Nahoana no tsy lany"? dia hoy no avalinareo: "Ento ihany, fa tsara ho anao." Ary raha mivaro-javatra koa hianao, koa raikitra ny varotra, koa nony miseho ny Volangita na Tanamasoandro, dia hoy indray hianao: "Tsy alaiko ny ahy," kanefa tsy ny tsi-fahasahianao fotsiny, fa ny vola no tsy andraiketanao azy. Nefa ireny vola ireny, ny vola tamin' Andrianampoinimerina sy Ilahidama sy Rabodonandrianampoinimerina sy Rasoherimanjaka; fa ny latsa-droavoamena aza no natao tsy hidi-dapa teo aloha, raha mbola tsy fantatrareo izay mahatsara azy. Ary ankehitriny efa samy mahalala hianareo ambanilanitra fa efa samy tsara, koa vao angentsangentsaninareo mpivarotra, ka tonga ataonareo tsy lany, kanefa samy manana izany vola izany hianareo rehetra, koa tsy Izaho Manjaka no mandà azy ho ratsy, ary tsy ny Vazaha nihaviany no manaratsy azy, fa vao hianareo ihany no manaitaitra azy ho ratsy; koanefa vola nifankaleovan' ny razanareo teo aloha sy neken' ny razako ho vola, na inona na inona natao tamin' ny fanjakana, ary na inona na inona varotra; koa nony ankehitriny kosa tsy raisinao.

2. Koa izao no lazaiko aminareo ambanilanitra: Izao sisa izao, ka mba hifanandа samy vola, raha tsy ny vakivakiny ka atakalo farantsa; indrindra ka amidy zavatra, ka tsy raisinao, ataonao tsy lany, dia ataoko mahadiso sy mahameloka izay manao izany, na zovy na zovy; fa tsy aoka ny tena vola ratsy tokoa no

ho ratsy, ka tsy horaisina ; fa izao vola tsara nentinareo nanompo ny razako sy nanompo ahy izao no tsy horaisinareo, dia ataoko mahadiso sy mahameloka.

3. Ary inty ny amin' ny vola ratsy ; dia indreo ny irako hapetrako amin' ny isan-tsena ; koa dia samia manatitra ny azy ratsy eo amin' ny irako sy eo ambavahadin-drova avaratra, hovelezina amin' ny riandriana, fa tsy tiako hisy amin' ny taniko sy ny fanjakako ny vola ratsy ; koa raha mbola misy mitahiry ny vola ratsiny, fa tsy manatitra ny azy amin' izao, dia ataoko mahadiso sy mahameloka izay manao izany.

4. Ary raha misy manao ratsy, na mangalatra antsena, dia aza vonoina, fa ento hankaty amiko hodidiako amin' ny didim-panjakana ; fa raha misy mamono olona amin' izany, dia ataoko mahadiso sy mahameloka izay manao izany ; fa izaho irery no napetrak' Andriamanitra handidy ny ambaniandro.

Koa dia tandremo tsara izao, hoy Ranavalomanjaka, Mpanjakan' i Madagascar, &c., &c., &c.

*Antananarivo,* 17 *Adaoro* (*January* 26), 1872.

**HOHASOAVIN' ANDRIAMANITRA ANIE NY ANDRIAMANJAKA.**



## XXVIII.

## KABARY NATAON-DRANAVALOMANJAKA III. TAMIN' NY NISEHOANY TEO IMAHAMASINA, NOVEMBRA 22, 1883.

IZAO no lazaiko aminareo ambanilanitra :—

Foin' Andriamanitra ho ahy ny tany sy ny fanjakana, ka misaotra an' Andriamanitra indrindra aho.

Ary tsara saotran' Andrianampoinimerina sy Ilahidama sy Rabodonandrianampoinimerina sy Rasoherimanjaka ary Ranavalomanjaka, ka napetrany amiko.